


# Tina

## Lagoni yon foumi

Evette Nau Laurenceau
ak
François Nau

**Piblikasyon:** JEBCA Editions

**Aranjman paj liv la:**
JEBCA Editions
Se yon divisyon JEBCA Ministries, Inc.
jebcaeditions@gmail.com / Info@jebcaeditions.org
www.jebcaeditions.org

**Po liv la:** Shay Culligan



**Depo legal: 2014**
Bibliyotèk Nasyonal d Ayiti
Bibliyotèk Kongrè Etazini

**ISBN 10:** 0-9899978-9-8
**ISBN 13:** 978-0-9899978-9-8

**14 15 16 17 18 19 20 JEBCA 10 9 8 7 6 5 4 3 2 1**

Enprime nan peyi Etazini

# Entwodiksyon

M se yon jenn peyizàn ki soti nan zòn Lavale Jakmèl. Apre eksperyans mwen fè nan goumen ak lavi nan lakou Pòtoprens ak Etazini, jodi a mwen se yon senbòl kouraj, pèseverans ak karaktè. Lè m te gen 12 an, pa te gen diferans ant vwa mwen ak vwa yon zanj dapre sa madmwazèl Rose te di mwen. M pa te manke chame sè Rose ki te pwofesè klas mwen nan lekòl kay mè yo Ridore. Malchans pou mè a, se te dènye senmenn li t ap pase Lavale Jakmèl. Li te jwenn yon transfè pou l al travay nan vil Vèrèt ki nan yon lòt kwen peyi d Ayiti. Sè Rose pa te vle aksepte lide pou li ale kite m Lavale tèlman li te renmen mwen. Byen vit, nan yon fason ki pa te twò katolik nèt, mè a te envite paran m yo pou vin kote li. Anvan l te bat je li, yo te pase m ba li pou l fè kèlkeswa sa ki te nan lide li. Ti moun tankou m yo pa toujou te konn jwenn atansyon espesyal konsa nan lekòl. Moun ki responsab lekòl katolik yo toujou ap chache ti moun ki fò, entelijan ak endepandan nan lekòl andeyò yo, pou transfere yo nan lekòl lavil. Paran ti moun sa yo *pa gen pou peye pou edikasyon yo se vre ; men lè lekòl* lage, yo konn fè anpil ladan yo tounen restavèk.

Mwen kite Lavale ansanm ak sè Rose pou n ale Vèrèt. Nou pase Pòtoprens pou pran enstriksyon anvan nou pran wout la. Sè Rose pwofite kontre ak fanmi l yo anvan l ale. Apre nou fè yon nuit ap vwayaje, nou te gen tan fè yon ti kabicha nan lekòl Pèpetyèl la sou Bèlè. Granm maten, madan Dartiguenave ki se sè sè Rose te

kouri vin rann nou yon ti vizit. «Ti demwazèl sa a twò bèl pou m kite w ale Vèrèt ak li al bay lougawou manje». Se ak pawòl sa yo madan Dartiguenave te rive konvenk sè Rose pou li pa t ale ak men Vèrèt. Men ki jan sè Rose te pase m bay madan Dartiguenave, tankou yon ti kabrit, san konsantman paran m yo.

Madanm nan se te yon moun bon kè, li pran swen m menm jan ak 2 ti moun pa l yo. M te renmen tout tan m te pase lakay Dartiguenave yo. Pòtoprens, se te yon rèv pou mwen. Yon ti peyizàn ki kite andeyò pou vin abite nan kapital la pa gen anyen li p ap renmen. M menm t ap reve pou m ta vin yon mè menm jan ak sè Rose lè m gran.

Mwen vin gran, nan chache lavi, m pran travay kay moun pou m okipe ti moun. Apre sa, m jwenn yon travay kòm sipèvizè nan yon gwo otèl Pòtoprens. Piske m te konn li ak ekri, e mwen te pale fransè, sa te eksite jalouzi ak mechanste konpayèl travay mwen yo. Yon jou, yo te mete pwazon nan manje pou mwen; men, delivrans mwen pa te twò lwen.

Msye Sadrack, se mèt otèl la, li se yon gwo diplomat tou. Nan lanne 1967, li te voye m Etazini pou m te vin ede yon pitit fi li, madan Polidò, ak 4 ti moun li yo ki te abite Bostonn. Anvan madan Polidò te pati al viv Etazini, m te gen tan pase 5 an ap okipe pitit li yo. Msye Sadrack te renmen m anpil, li te apresye karaktè m ak bon sèvis m t ap rann li nan otèl la. Li te itilize privilèj diplomatik li pou li te tou aplike pou rezidans pou mwen. Se yon kado li te vle fè m pou l te ka di m mèsi.

Madan Polidò ak mari li te voye yon lèt nan konsila a pou sipòte dosye rezidans mwen an. Nan lèt sa a, yo te di ki jan y ap trete m ak konbyen kòb y ap peye m chak senmenn. Men yo pa janm te swete pou m te konn enfòmasyon sa yo. Entansyon madanm nan se te pou fè m tounen yon esklav. Malchans pou yo, nan entèvyou a, konsil la montre m lèt la. Byenke m di madanm sa, li peye m 16% sèlman nan lajan li te di l ap peye m nan lèt la. Malgre sa, li kenbe m tankou yon prizonye nan kay la. Apre prèske 2 an nan yon lagoni, pou m ka chape anba mechanste madan Polidò, m di li papa m malad ann Ayiti. M pran pretèks m pral wè papa m anvan li mouri. Se konsa, m sove anba men madan Polidò pou m jwenn libète mwen.

Nan espas 2 mwa m pase ann Ayiti, m gen tan marye ak Gaspard ki se zanmi yon frè mwen. Pandan m nan yon taksi ap soti nan lindemyèl ak Gaspard, m kontre ak Willy ki te renmen m ankachèt depi lè nou te nan lekòl primè. Tout rèv li se pou l te marye ak mwen, si l ta gen chans kontre ak mwen ankò.

Yon ti tan apre maryaj la, m tounen Etazini vin chache lavi ; men m pa ale Bostonn kay madan Polidò. M debake Nouyòk pito. Men, depi m t ale ann Ayiti a, lavi madanm nan vire tèt anba. Depresyon, dekourajman, fatig ak degoutans jalonnen tout wout li. Li vin depann de grenn ak medikaman pou li ka dòmi. Yon bon jou, li pran yon kantite medikaman, li touye tèt li. M te tris anpil lè m te resevwa nouvèl lanmò madan Polidò.

Yon mwa apre lanmò madanm li, doktè Polidò te gen tan devan lotèl ap resevwa benediksyon maryaj li ak

yon lòt fi. Li eseye efase memwa madanm li, manman 5 ti moun li yo pi vit li te kapab.

Nou nan lanne 2014, m gen 74 an kounye a. M ap viv Etazini ak kè kontan nan eta Florid ak mari m Gaspard. Se yon plezi pou m rakonte eksperyans lavi mwen espesyalman lagoni mwen kay madan Polidò nan Bostonn.

**Evette Nau Laurenceau**

# Mèsi

Gen rèv nou ka genyen nan lavi, nou pa panse k ap janm reyalize, se pou sa nou rele yo rèv. Mwen renmen pataje, mwen renmen kominike, mwen renmen koute moun k ap pale, mwen renmen moun ; se pou sa mwen te toujou panse istwa lavi mwen te merite kouche nan yon liv. Nan laj mwen ye a, liv sa a se youn nan rèv mwen te genyen, men, mwen pa janm panse ki t ap rive ekri. Se pou rezon sa a, mwen vle di Ti Jan (François Nau) yon gwo mèsi pou pasyans li ak devouman li. Nan Chapo ba pou Marechal Mimi ak Ti Jan, li pale anpil de tandrès matmwazèl Edeline ki te fè klas matènèl pou li. Se ak menm tandrès sa a li akonpanye mwen nan redaksyon liv sa a. Poutèt sa, mwen dwe Ti Jan tout rekonesans mwen.

Mwen gen yon bon ti tan sou wout la. Mwen mache anba solèy, lapli ak lalin. Mwen bat anpil move wout. Mwen mache nan mitan plenn, mwen monte anpil mòn, lajounen kou nannuit. Mwen wè anpil solèy leve sou tèt Jakmèl, san mwen pa janm gen tan gade yo k ap kouche sou zèpòl Benè. Lakay, dèyè mòn gen mò, mwen pa janm fin monte mòn. Men, sou chimen mwen, ta sanble te gen plis mòn pase platon. Gen mòn mwen monte san pwoblèm, mwen kale nan kèk ladan yo, men mwen pa janm dekouraje. Kounye a, mwen nan ren mòn lavi a, m ap rale monte toujou. Mwen pa konnen ki kote m ap rive, men mwen gen lespwa m ap rive sou tèt li kanmenm. Nan mont mwen an, li fè 2 è apremidi. M

oblije fè yon chita pou mwen ka rale yon souf anvan mwen kontinye monte mòn sa a. Kote mwen chita anba pye zanman nan, mwen vire je m pou mwen gade dèyè, mwen wè ki kantite wout mwen fè deja, mwen satisfè. Ki kantite m rete pou mwen fè? Mwen pa konnen, ni mwen pa bezwen konnen tou. Lè non w se Evette Nau Laurenceau, chak jou se yon kado Nwèl Bondye vin delivre anpèsòn bò tèt kabann ou, chak maten. Mwen pa janm bouke di li mèsi pou bonte ak mizèrikòd li.

Nan favè Bondye fè m yo, mwen pa ka bliye moun li mete sou chimen m yo. Anpil ladan yo, tankou zanj kanpe ak krich dlo fre sou tout wout lavi mwen pou rafrechi kò mwen, nanm mwen, gòj mwen ak lespri mwen. San sipò moun sa yo, mwen pa t ap ka rive kote mwen ye la a sou chimen lavi a. Mwen santi obligasyon pou mwen site non Denizé Lauture, Melie Bruno, Marcel Bruno, Veve Nau, Linda Sainvil, Talie Zéphir, Tela Nau, Désulmé André, Joel Boursiquot, Jean Bouciquaut, Bernard Mimite, Aimé Benoit, Jean Marie Benoit, Marie Benoit, Marie Thermidor, Estha ak Adrien, Jeje ak Michou Bruno, William ak Micheline Chouloute...Minou Nau Jocelyn, Liliane Nerette, Guy Sainvil, Raymonde Boursiquot, Bernadette Nau, ak Adonnis Léger.

Gen 3 bagay mwen sonje lontan lè mwen te ti moun. Lè m ap manje kann, mwen toujou manje tèt kann nan anvan paske dèyè kann nan pi dous. Lè m ap manje mango, mwen toujou kite bò ki pi dous la pou mwen manje an dènye. Lè m te konn ap manje ak frè m ak sè m yo, nou toujou kite vyann nan pou nou manje an dènye. Mwen pa kwè mwen chanje, se pou sa mwen kite Gerard

Laurenceau, mari m ak 2 ti moun mwen yo pou m savaloure an dènye. Ki sa lavi mwen t ap ye san yo ? Yo se sèl ak sik mwen. Konbyen fwa mwen t ap rete kole anba mòn nan si yo pa te toujou la pou kore m lè mwen kale? Mwen renmen yo, e m ap di yo mèsi ak tout kè mwen pou jan yo sipòte mwen nan pwojè liv sa a.

**Evette Nau Laurenceau**

## Yon paj istwa fanmi Nau nan peyi d Ayiti

Chimen lajan pa janm fasil. Pou Ewopeyen yo te vini dèyè richès ann Amerik, sa te mande anpil kouraj. Yo te kontre ak dekourajman sou tout chimen yo. Nou ka konprann sa, yo te panse se nan peyi End yo t aprale, yo vin ateri ann Amerik. Pa te gen garanti yo t ap jwenn lò ak epis agogo. Avantirye sa yo te pran chimen lanmè san lespwa yo t ap rive kote yo te di yo yo prale a. Li mande pou yo te kwè anpil nan kaptenn ki t ap mennen yo a. Pa gen yon moun tèt dwat, ki te dakò pou li te patisipe nan vwayaj la ak *Christophe Colomb.* Yo panse msye te fou. Se sa ki esplike anpil nan moun ki te fè wout la ak li premye fwa a, se prizonye yo te ye. Gouvènman peyi Lespay te libere prizonye sa yo, pou yo te ka ale ak *Christophe Colomb* nan vwayaj li a.

Apre peyi Lespay te louvri chimen an nan lanne 1492, anpil lòt gouvènman ann Ewòp te vin chache pa yo nan piyay la. Se sa ki te vin esplike prezans tout pisans Ewòp yo ann Amerik yon epòk. Lafrans, Lespay, Pòtigal, Almay, Itali, Lawolann ak Angletè te gen enterè ann Ayiti yon epòk nan listwa.

Prèske 150 an apre premye vwayaj *Christophe Colomb* an, Lamerik se te chan batay peyi Ewòp yo tèlman te gen richès. Nan zòn Karayib la, Ayiti te ranpòte lamayòl. Peyi a te tèlman rich, yo te rele li : *La Perle des Antilles.* Pozisyon jewografik li, fè li te sèvi katye jeneral mouvman kolonizasyon kontinan an. Santo Domingo, se kapital Nouvo Monn lan li te ye. Tout aktivite komès ak

mouvman kolonizasyon yo te pase pa vil tou nèf sa a. Santo Domingo se premye vil enpòtan Ewopeyen yo te bati sou kontinan Amerik la.

Peyi Lespay te chita kòm sèl kòk ki te ka chante nan baskou a pandan lontan. Peyi Lafrans, pa jalouzi, te angaje nan yon gè ak li. Pandan lagè t ap fèt ann Ewòp, te gen yon lòt gè estratejik ak ekonomik ki t ap fèt nan Karayib la. Peyi Ewòp ki gen kontwòl richès zòn sa a, te ka gen chans domine vwazen l yo ann Ewòp. Menm jan jounen jodi a, pisans ki domine mache petwòl la gen plis chans pou li fè lòt yo lalwa.

Pi gwo vil ki te genyen sou zile d Ayiti epòk la, se te Santo Domingo ki kounye a se kapital Dominikani. Vil sa a te sou dominasyon peyi Lespay. Peyi tankou Lawolann, Pòtigal, Lafrans ak Anglетè te gen kèk lòt ti zile Karayib la sou kontwòl yo. Tout richès moun sa yo te ranmase nan Nouvo Monn nan, yo te voye yo ann Ewòp pou ranpli kòfrefò peyi sa yo. Peyi Lespay te tabli kontwòl sou tout mouvman ki t ap fèt nan Nouvo Monn nan. Fransè yo te jalou avantaj Panyòl yo te genyen espesyalman sou zile d Ayiti ki te rich anpil. Akòz lagè ki te deja genyen ant 2 nasyon sa yo, pa te gen mwayen pou yo te chita pale sou ki jan peyi Lafrans te ka antre nan eksplwate richès Ayiti te reprezante pou yo epòk sa a. Zile nou an, Ayiti, se li-menm ki te pi rich sou tout kontinan an. Se sou li tout je te kale. Te toujou chaje bato k ap antre soti nan pò nou yo. Yo vini chaje ak pakoti, yo tounen chaje ak lò, sik, endigo, koton, kajou ak epis. Apre yon ti tan, kagezon pakoti yo te pran chimen Lafrik, epi, yo chaje bato sa yo ak esklav pou

voye ann Amerik. Se konsa yon triyang te vin fèt. Peyi Ewòp yo voye pakoti bay Lafrik, Lafrik voye esklav bay Lamerik, Lamerik voye lò ak lòt danre ki gen anpil valè ann Ewòp.

Pirat fransè ak anglè pa te janm sispann agrese bato panyòl ki te konn ap soti Santo Domingo ki t aprale nan peyi Lespay chaje kou Legba. Pirat sa yo te gaye nan tout zòn Karayib la. Yo te okipe tout chimen bato sa yo te ka pase.

Youn nan pi gwo bandi ki t ap opere nan zòn nan kòm flibistye te rele *Jean David Nau*. Men, pi fò moun te konnen li sou non *François L'Ollonais Nau*. Msye te fèt nan lanne 1635 nan yon vil peyi Lafrans ki rele l'Ollone. Li te mouri Panama nan yon ekspedisyon pirat nan lanne 1668. Li te gen 33 an sèlman lè li te mouri. *François L'Ollonais Nau*, se te yon flibistye. Flibistye, se bandi k ap detounen bato sou lanmè, pou sezi machandiz yo pote. Yo te fè anpil krim tou; chimen an pa te fasil. Bato sa yo pi souvan te chaje trezò ak danre peyi Ewòp yo pa te ka pwodui akòz move tanperati ak fredi.

Yon kantite bandi fransè ak anglè ki pa te pè kò yo, te pran lanmè pou vin ateri sou zile Latòti ki nan nò peyi nou an. Bandi sa yo fè piyay nan tout sa yo jwenn. Yo kole tèt ak boukanye yo pou simen lapèrèz nan nanm moun ki t ap viv sou zile a ak nan vwazinaj la. Lè mesye sa yo fè dappiyanp sou yon bato, yo vann kagezon an ak machann fransè ak anglè yo. Se pa 2 danje ki te genyen nan mannèv sa a. Anpil moun mouri, se sila ki te pi brav yo ki chape nan gwo batay ki te konn fèt sou lanmè. Sitiyasyon sa a fè pasaj nan zòn zile Latòti a te vin youn

nan zòn ki te pi danjere sou latè. *François l'Ollonais Nau*, se youn nan gason kanson ki te patisipe nan anpil ekspedisyon pirat ki te fèt nan tout Karayib la. Listwa rekonèt msye kòm yon pirat san manman tèlman kè li te di nan krim li te konn fè yo.

Rive yon pwen, apre lanmò *François L'Ollonais*, nan lanne 1668, tèlman te gen gwo enterè nan zak bandi sa yo t ap fè, gouvènman fransè a te oblije voye yon sitwayen ki te rele *Jean Levasseur* pou te vin enstale li kòm gouvènè zile Latòti a. Si Latòti te ka gen yon gouvènè pou lont li; nou ka imajine ki sa ti zile sa a ak biznis pirat la te reprezante pou Fransè yo nan epòk la. Flibistye yo tèlman t ap bay pwoblèm, Lespay te vin oblije lage kontwòl zile Latòti a ba yo. Fransè yo te fè l sèvi baz pou yo te atake ak anvayi zòn lwès zile Ayiti a, ki pa t ankò gen okenn aktivite ekonomik serye sou li. Se nan al chase kochon sovaj pou yo manje, yo te kòmanse tabli yo nan zòn lwès zile a.

Batay ant 2 peyi yo t ap pousib ann Ewòp menm jan ak nan Karayib la. Nan lanne 1697, Lespay ak Lafrans te siyen yon kontra pou yo te kanpe tout batay. Nan menm kontra sa a, gouvènman peyi Lespay la te pase pati lwès zile a bay peyi Lafrans. Se pati sa a ki jounen jodi a rele Ayiti, alòske lòt bò a rele Dominikani.

Sa vle di, nan moman ki te pi difisil nan fondasyon peyi a, fanmi Nau te la. Zak vagabonday ak briganday yon nonm tankou *François L'Ollonais Nau* ak kòlèg li yo, te fòse Lespay pase Ayiti bay Lafrans. Se pi gwo kado peyi Lespay te ka bay Lafrans. Pati lwès sa a, Ayiti, se youn nan tè ki te pi rich ki te genyen nan tout Nouvo

Monn nan nan epòk sa a. Fransè yo t apral eksplwate ti moso tè sa a pandan plis pase 100 an (1697-1804). Se richès zile sa a ki t apral pèmèt Lafrans vin yon fòs tout bon ann Ewòp.

Menm lè kondisyon ki te mennen fanmi Nau nan peyi a pa fin te katolik pase sa, yo kontribye nan istwa pèp Ayisyen an. Li ta sanble *Jean David Nau*, te gen tan pouse rasin sou zile a anvan li te mouri. Se sa ki esplike non li pa disparèt nan istwa nou. Li enpòtan pou nou konnen, Nau yo pa te chita nan kondisyon yo te vini an, ap rele Bondye bon. Yo te disparèt pou yon bon ti tan nan istwa peyi a. Prèske 150 tan te gen tan pase, anvan nou te vin kontre ak yo ankò sou sèn sosyal ak politik peyi d Ayiti.

Nan lanne 1818, lè prezidan *Pétion* te mouri, *Jean Pierre Boyer* te ranplase li kòm prezidan nan zòn lwès ak sid peyi a. Nou di lwès ak sid ; men, zòn sid la se yon revolisyonè ki te rele *Goman* ki te plis kòmande li. Wa *Henri Christophe* ki te tabli yon wayòm pou zòn nò a touye tèt li 8 oktòb 1820. Ki vle di peyi a te gen 3 gouvènman diferan anvan *Boyer* te reyini tout pouvwa yo. Kòmandman tout peyi a te vin tonbe sou kontwòl prezidan *Boyer*. Se sou gouvènman *Pétion* ak *Boyer*, n ap vin rankontre ak Nau yo ankò.

*Jean Pierre Nau* te okipe pòs trezorye jeneral finans sou gouvèman *Pétion ak Boyer*. Se msye ki te papa 2 frè ki t apral make istwa literati ak politik peyi a. Youn te rele *Ignace*, lòt la te rele *Emile*. *Emile Nau* te pibliye yon liv ki te pale de istwa kasik peyi d Ayiti yo. *Ignace* li-menm te vin manm gouvènman *Boyer* a menm jan ak papa li. Li te

youn nan konseye espesyal prezidan *Boyer* yo, apre sa, li te vin sekretè prive li. *Ignace Nau* te powèt, jounalis, ekriven ak istoryen. Lè nou mete tout pwofesyon sa yo ansanm, nou ka di msye se te yon gwo paladò ki pa t ap kite lide l yo pouri nan sèvèl li. *Boyer* pa te danse kole ak moun k ap di sa yo panse, paske se yon diktatè militè msye te ye. Se pou rezon sa a, *Ignace* pa te rete twò lontan ap sèvi gouvènman *Boyer* a.

Li te louvri yon jounal ki te rele *Le Republicain* nan lanne 1835, se te yon fason pou li te ka ekri sa li pa te ka di. Libète lespri li t apral mete li nan pwoblèm byen vit ak gouvènman gwo ponyèt *Boyer* a. *Boyer*, pa te tolere moun di sa yo panse de li. Li te fòse *Ignace* fèmen jounal sa a. Ki vle di, li fin zipe bouch *Ignace*, kounye a, li panse li ka pran plim nan nan men li tou. Anvan lontan *Ignace* te relouvri jounal la sou yon lòt non nan lanne 1836, li te rele li *L'Union*. Se nan jounal sa a, li t apral pibliye anpil nouvèl ak èv li ekri sou peyi a. Ta sanble moun Nau sa yo, se pa moun yo nenpòt kiyès ka bay baboukèt.

Anpil save nan domèn literati lakay konsidere *Ignace Nau* kòm papa mouvman literati ki te rele: Mouvnan endijenis 1836 la.

Apre pasaj 2 mesye sa yo nan literati ak nan politik peyi a, fanmi Nau te fè yon ti bak ankò. Ta sanble *Boyer* te voye yo al kache lwen nan mòn, kote pou yo pa te ka nui li ankò. Moun vin pa tèlman tande pale de Nau yo pase sa. Sa pa te vle di yo te disparèt tou sou tè d Ayiti. Pandan tan silans sa a, yo te gaye adwat agoch nan peyi a ap chache lavi. Jodi a, nou ka jwenn yo Pòdpè, Kafou, Petyonvil, Senmak, Okap, Lavale Jakmèl, Jeremi ak anpil

lòt kote nan peyi d Ayiti ak lòtbò dlo. Nau yo pa dakò menm jan ak *François L'Ollonais* pou yo depann de lòt moun pou yo viv. Yo nan tout aktivite politik, sosyal, ekonomik, militè, agrikilti, vodou ak nan tout pwofesyon. Nou ka sonje nan lanne 80-90 yo, Nau yo te nan lame d Ayiti, Tabou Combo, nan Langlichat Debòdis ak nan anpil lòt aktivite. Men, nan dènye tan sa yo, anpil nan nouvèl jenerasyon fanmi an kontinye foure dwèt yo nan tout sòs politik ak sosyal nan peyi a.

Menm lè *François L'Ollonais* ki se premye Nau ki te debake sou zile a te yon bandi ; sa pa t anpeche jenerasyon ki te vin apre l yo te chanje imaj fanmi an. Depi nou di Ayisyen jodi a, nou pa wè Fransè pase sa; men, nou wè Afriken. Malgre tout chanjman sosyal ak pwomosyon fanmi Nau a te vin pran nan sosyete a, chanjman sa yo pa t inifòm. Gen anpil nan desandan yo ki te mele ak lòt zansèt Afriken esklavaj te mennen sou zile a. Anpil nan yo pa te pwogrese nan domèn edikasyon. Yo pa te konn li, ni yo pa te konn ekri. Sila yo ki te nan Lavale Jakmèl fè pati gwoup sa a. Pou yon rezon osnon yon lòt, nou jwenn anpil manm nan fanmi Nau ki Lavale Jakmèl la ki pa janm te chita sou ban lekòl. Se pa Nau ki Lavale yo sèlman ki pa te konn li. Gen anpil nan zòn Pènye (Petyonvil) ki pa te konn li tou. Si Nau yo pote non gwo potorik gason sa a, ki te debake Latòti, nou dwe konnen anpil nan yo plis adopte tradisyon danti koneksyon yo te genyen ak Lafrik pito. Sa ki sèvi yo kontinye ap jete dlo anba peristil ak soukwe ason anba oufò, rès yo ap viv libète papa *Dessalines* te ban nou an jan sa dwa.

Nan vil Nouyòk, gen youn nan desandan yo ki soti Petyonvil (zòn Pènye ak Frè), msye rele *Wilner Nau.* Sitwayen sa a te fèt nan mitan kè Pòtoprens. Moun Pòtoprens toujou renmen di se Chansrèl yo fèt, eksepte *Wilner.* Chansrèl yon ti jan twò lwen kè kapital la pou yon nonm konsa. *Wilner Nau* te fèt nan famasi Kastra Matènite ki nan entèseksyon Boulva *Jean-Jacques Dessalines* ak ri Pave, sou Bèlè. Nan bay kote msye te fèt la sèlman, anpil nan nou ka pèdi tèt nou. Pa gen anpil moun ki konnen zòn sa a se Bèlè li rele. Ki moun k ap konnen famasi Kastra te gen yon Matènite ladan li ?

Entèseksyon Boulva *Jean-Jacques Dessalines* ak ri Pave se kè Pòtoprens. Te gen yon plak bwonz ki te plante nan mitan entèseksyon an pou make pwen sa a, anpil moun te rele li pwen zewo Pòtoprens. Aprè boulvèsman sosyal ak politik yo, li posib, pèp souvren ka te leve plak sa a pou gade ki sa ki anba li. Si yo pa jwenn anyen, yo dwe te voye li jete. Si nou t a ap pase nan zòn nan, nou wè yon gwo tou nan mitan entèseksyon sa a, konnen se la plak sa a te chita yon epòk. Leta nan tan sa yo te gen otorite. Nan non demokrasi, ta sanble pèp souvren detui enstriman ki enstale pou detekte ak anonse tranbleman tè nan peyi a. Antouka, se la a nan kè Pòtoprens *Wilner Nau* te fèt. Se pou rezon sa a, li rele tèt li: Prens Pòtoprens. Se yon fason pou li pa gen pwoblèm tou ak *Will Smith* ki rele tèt li: Prens Bèlè.

Paragraf sa a sifi pou di nou ki moun sitwayen sa a ye nan domèn enfòmasyon. Se nan menm entèseksyon sa a, Teleco te chita sou ri Pave. Ki vle di depi se enfòmasyon k ap sikile nan peyi a, li dwe pase nan zòn sa

a. *Wilner Nau* se yon machin enfòmasyon pou kominote ayisyen kote l ap viv la. Se pa 2 dosye istorik peyi a li pataje ak sila yo ki vle pi byen konnen istwa yo. Se tankou se yon achiv li genyen tèlman li pataje istwa evènman ki te pase nan peyi a nan tan lontan sou paj fesbouk li. Anpil moun panse msye se jounalis, yo toujou ap mande li pou li vin fè repòtaj sou evènman politik ak istorik k ap fèt men... yo twonpe yo. Eske se paske li se desandan *Ignace Nau* ki fè yo wè msye konsa ? N ap mal pou konnen.

Ta sanble lè gouvènman *Pétion* ak *Boyer* t ap bay akolit yo tè, Nau yo pa te soti chèch. Fanmi Nau, nan peryòd apre lendepandans peyi a, te gen anpil tè nan zòn Pènye ak Frè. Se sa ki esplike prezans yo toujou nan zòn sa a. Se yo-menm ki te fè Legliz Katolik kado tè kote legliz Fatima a bati a. Abitasyon Nau yo te rive tout zòn kote Akademi Polis la ye a.

Apre nou fin fè tout wout sa yo ap suiv fanmi Nau, n ap reyalize otè liv sa a se 2 Nau nan dènye jenerasyon an. Yo te prete yon plim *Emile* ak *Ignace* te kite dèyè pou desandan yo. Se siy yo pa mache twò lwen rasin yo pase sa. Politik ak literati ta sanble se refij fanmi Nau.

*François Nau* (Ti Jan) se ko-otè liv sa a. Nan lanne 2012, li te pibliye «Chapo ba pou Marechal Mimi ak Ti Jan». Nan lanne 2013, li pibliye yon lòt liv: «Nan Non Sivilizasyon». Yon fwa ankò, Ti Jan kole tèt li ak kouzin li *Evette Nau Laurenceau* (Tina) pou yo prezante nou istwa sa a. Rale ti chèz ba nou, pou n al dekouvri: *Tina, nan Lagoni yon foumi.*

## Yon fanmi danti

Nou se fèy ak branch yon gwo pye bwa ki gen rasin li plante fon fon anba tè a. Pye bwa sa a, ki se Lafrik, li la depi digdantan lè papa Bondye te konn ap mache a pye sou tè a. Move van tribilasyon lavi voye nou vin ateri sou tè d Ayiti ; men, rasin nou rete plante fèm nan Ginen. Anpil nan zansèt nou yo gen konesans paran yo te pase ba yo de jenerasyon an jenerasyon. Yo rele konesans sa yo: Eritaj Danti. Se eritaj danti sa yo ki te fè esklav yo pa te janm pèdi lespwa nanm yo a tounen yon jou ann Afrik. Lespri revolisyon ak lide pou konsève diyite yo rete vivan anba tout enjistis kolon blan te konn fè yo. Pawòl esklav pa te gen dwa gen relijyon an se te bobin. Chak kretyen vivan gen yon fòs ak li ki fè li respekte sa li ye ak kote li soti. Pa te gen edikasyon tou ki pou te fè tradisyon ak mès Ewopeyen yo jèmen nan Afriken yo te derasinen yo. Malchans pou nasyon Ewòp yo, gran paran nou yo te kenbe tout sa ki te konekte nanm yo ak kote yo te soti a, Lafrik. Piske se rasin ki nouri fèy ak branch ; tout mès, abitid, kwayans, kilti ak tradisyon nou leve jwenn yo te soti ann Afrik. Fanmi ki respekte tradisyon sa yo, ki pa achte, ni prete, ni wete, ni mete, ni vann, rele «fanmi danti». Fanmi Nau se yon fanmi danti.

Nou gen menm koulè po ak pèp Afrik yo, nou manje menm jan ak yo, nou viv menm jan ak yo. Anpil nan zansèt nou yo ki te rive travèse lanmè ak chenn nan pye yo pou vin chwe ann Amerik pa te kite konesans danti ki te nan sèvèl yo dèyè. Anpil ladan yo te konn ki

jan pou yo te itilize fèy ak anpil fòs ki nan lanati nan avantaj yo. Konesans sa yo ka geri maladi, yo ka pwoteje ak sove lavi. Majorite nan nou jodi a gen dwa pa vle idantifye nou ak konesans sa yo. Si nou gen bon konprann, n a chache wè ki jan zansèt nou yo ki te esklav te konn jwenn trètman lè yo te malad. Pa te gen doktè, ni lopital pou yo. Se pou sa jodi a, nan tout pwovens nou yo, nou gen doktè fèy ki konn rale, konte senp, ak konpoze boutèy remèd. Sajès ak konesans sa yo pa ekri nan pyès liv ; men, yo chita pito nan sèvo anpil nan nou. Yo pa gen anyen pou yo wè tou ak malfèktè k ap koupe ke bourik nan savann. Fondal natal eritaj sa yo plis chita sou respè, konesans, sajès ak disiplin.

Genyen nan nou ki ka panse fòs danti se pawòl moun ki sèvi, gen lòt k ap rele yo mistè, e latriye. Ke nou vle li, ke nou pa vle li, anpil nan nou p ap vle dakò nou kwè nan sipèstisyon. Li nan konsyans nou, nou fèt ak li nan nou. Pa gen nesesite pou nou dakò osnon pou nou pa dakò ankò.

Sila yo ki di yo se kretyen, fo kretyen ; anpil fwa konn pi pwofonde toujou nan sipèstisyon. Ipokrizi fè yo pa ka di avivwa yo gen ogatwa anndan kay yo. Yo pa ka di laverite sou ki moun yo ye ak nan ki sa yo kwè. Konnen ki moun nou ye ak ki kote rasin nou ye, p ap janm ka detui valè nou ni li pa ka anpeche nou rete bon kretyen.

Eritaj sa yo gen valè istorik, atistik, fòlklorik ak familyal nan sosyete nou an. Inyore rasin nou plis ka anpeche nou rive kote nou ta dwe rive. Chache konprann kote nou soti ak ki moun nou ye p ap anpeche

nou rete bon kretyen. Verite nou konn ap eseye evite a, konn parèt sou nou avivwa nan moman nou plis pa ta espere. Se toutan n ap tande tèl ou tèl fòs kenbe tèl ou tèl fidèl ki se lejyonè pandan y ap antre legliz. Lè konsa y al fè sèvis an sekrè, chante libera pou ka mete fòs sa yo chita tou dousman sou yon twòkèt lyann ak yon gwo wòch dife sou li anba yon pye kalbas danti.

Li lè, li tan, pou nou kòmanse anbrase sa nou ye ak fyète. Rekonèt pa vle di pratike, e l ap pi difisil tou pou lòt moun (etranje) eksplwate valè sa yo sou nou. Lafrik ak tèt gridap li a, se manman tout Ayisyen. Nou lib pou nou chanje li pou yon lòt manman je vèt, cheve siwo si nou pa renmen li jan l ye a. Istwa nou pa ka chanje, koneksyon nou ak Lafrik, esklavaj, vodou, diyite ak libète se pi gwo fòs nou kòm moun. Lè lòt nasyon yo kontre ak nou, yo pa panse nou se Ayisyen. Yo gen tan wè Dawome, Ginen ak tout kontinan afriken an nan nou. Kèlkeswa sa ki te nan istwa pèp sa yo, li fè pati istwa pa nou tou. Li difisil pou nou konprann fenomèn sa a, paske nou pa janm te ale nan peyi sa yo. Sa tèlman fè lontan depi zansèt sa yo te vini, nou ta vle panse enfliyans yo sou nou jounen jodi a pa ta dwe gran konsa. Lanati pa gen anyen ki pi fò pase li. Nou ka fè efò ak joujou pou nou ka sanble ak Fransè yo ; men, natirèlman nou se Afriken. Relasyon nou ak Lafrans oubyen ak kontinan Ewòp la, se relasyon chat k ap jwe ak sourit anvan l manje li ; alòske relasyon nou ak Lafrik, se relasyon manman ak pitit, se relasyon san.

Antouka, konesans se pwen pou kèk moun ; li se fòs ak pouvwa pou anpil lòt. Gen nan nou ki gen konesans

lòt moun pa ta panse, ni yo p ap ka konprann tou. Gen moun ki panse nou pa moun, gen lòt ki panse nou se malfèktè paske yo pa ka fè sa yo vle ak nou. Kreyòl pale, kreyòl konprann. Chak moun bat chen ak baton yo genyen. Degaje pa peche.

Gen moun nou ka panse ki pa konn mòde; men, si nou foure dwèt nan bouch yo, gen chans pou dwèt la pa soti ann antye. Se lè sa a, n a sezi wè jan dan yo file. Manman ak papa pitit lakay gen obligasyon pou yo pwoteje pitit yo ak tout fòs yo, menm jan y oblije pwoteje byen yo, ak lizyè tè yo.

Nèg p ap di w. Jan chat mache, se pa konsa li kenbe sourit. Tig manje kayiman k ap chofe solèy twò lwen dlo. Nou tande nouvèl, nou koute parabòl. Nou pran nouvèl, nou bay parabòl. Nou fè nouvèl an parabòl, nou defòme nouvèl an parabòl. Nou itilize parabòl pou nou bay nouvèl. Se nan jwèt yo batize jwif. Se konsa enfòmasyon sikile nan mitan nou.

Ki moun ki bay nouvèl n ap pale a ?

Nou pa konnen.

Ki prèv ki genyen nouvèl la se bon jan nouvèl ?

Nou pa bezwen sa.

Nouvèl mache pi vit pase limyè ak son. Radyodyòl pa bezwen pòtvwa, ni lanbi, ni pye pou li fè pawòl mache.

Kòmè entèl se lougawou, konpè entèl se kanson fè.

Mouche Jan se malfèktè, madanm li se lejyonè.

N achte karako tou taye, tou koud pou n abiye tout moun nou vle.

Pawòl sa yo popilè nan tout peyi a, ke se nan sid ke se nan nò. Koutim peyizan Lavale Jakmèl yo pa diferan pase sa de sila yo k ap viv Bonbadopolis.

Mizak se premye seksyon kominal Lavale Jakmèl nan depatman Sidès peyi d Ayiti. Nòvil Nau se yon potorik gason ki te abite Mizak. Sitwayen sa a te fè 12 pitit ak dezyèm fi li te marye a; men, se 9 ladan yo ; 2 gason ak 7 fi ki te rive chape. Tout moun te rele gwo gason sa a «nonk». Nonk Nòvil se pa yon gason ki te pote pantanlon li pou bèl twal dapre sa anpil moun te konn di. Men, se te pito dapre sa anpil moun te panse. Li fasil andeyò, pou nenpòt ki moun taye nenpòt ki kazak, nenpòt ki gwosè, nenpòt ki koulè mete sou nenpòt ki moun. Moun save yo di : Si w vle lapè, ou dwe prepare w pou lagè. Pye kout pran devan. Eritaj anpil nan gran gran paran nou yo ki te soti ann Afrik rete vivan kay anpil nan nou, kòmsi se nou-menm menm ki te soti ann Afrik ak yo. Gen nan nou ki prefere di se desandan Fransè nou ye pito. Sila yo ki gen ti po klè, panse se blan yo ye. Yo pa menm konprann, yo se senbòl abi ak vyolans kolon blan te konn fè sou nègès kreyòl yo nan tan lontan. N ap jwenn anpil moun po klè, se non manman yo yo te pote. Apre yon lang nou pa menm ka pale, ki sa ankò nou ka di nou pran bò kote sila yo anpil nan nou ta vle achte pou papa yo ?

Konplèks ak ipokrizi !

Nonk Nòvil se youn nan moun ki te gen yon kazak yo te koud mete sou li san mezire. Nan fanmi li, se pa sou li sèlman yo te mete kazak sa a. Yo te mete l sou yon frè li, ki te abite ka Meyak tou. Lafimen pa konn soti san

dife. Ki fè, nou pa ka plede pou nonk Nòvil, ni pou frè li a. Anpil lòt moun te pè mesye sa yo. Vwazinay pa te pè yo pou sa yo konnen yo fè non ; se te pito pou sa lòt moun te panse yo ka fè. Nou dwe di, se respekte yo te respekte yo pito. Moun ki di sa yo, ka te reyalize yo gen dan nan bouch yo. Nou toujou gen difikilte pou nou fè diferans ant respè ak lapèrèz. Nou-menm ki se Ayisyen e ki soti nan zantray mesye sa yo, n ap ban nou yon konsèy: pito nou gen plis moun ki respekte nou, jiskaske yo pè nou; pase pou tout moun di yo renmen nou, epi y ap pase dwèt nan bouch nou.

Nonk, se yon nonm ki te manje anpil ti sale sou fas tè a. Lè li te mouri, li te gen 108 an. Yo ka te akize nonk de tout sa yo te vle ; men, Bondye te avèk nonm sa a nan sajès li. Nou swete nou te konn ki pwen nonk te pran ; nou t a ale dèyè li pou nou te ka viv lontan tou.

Nonk te marye yon premye fwa, madanm nan te ba li yon pitit fi. Apre 3 jou akouchman, madanm nan te mouri. Nonk vin marye ankò, madanm sa a vin mouri ankò apre li te ba li 12 pitit. Nan kilti lakay, nou deja konnen y ap bay lanmò sa yo marenn ak parenn. Nonk te gen yon ti ponpon cheve devan tèt li, jenn gason zanmi l yo te toujou konn di, madanm li gen pou l mouri nan men li. Se pa youn sèlman ki te mouri nan men nonk, li gen tan sou 2. Dapre koutim nou, l ap difisil pou yon nonm konsa jwenn fi ki vle marye ak li.

Bri kouri se li-menm ki te manje madanm li yo. Yon nonm manje madanm li, ki kouche dèyè do li chak swa, ki koule yon gòdèt kafe pou li chak maten, ki kwit yon

moso manje mete sou tab pou li. Houn ! Yon fanm ki ba li 12 pitit ! Yon fanm ki konn tout sekrè ki nan kè li.

Rezònman sa a mande reflechi, kazak sa a pa ta dwe ka chita sou nonm nan ; men, kòm se lakay, yo kenbe li, yo foure li sou nonk Nòvil. Sa ki pi bèl la, yo di, se kòmsi se sou li bòs tayè a te koupe kazak la. Pou kantite chay pèp la te mete sou do nonk, se sèl li-menm tou ki te ka pote yo.

Pawòl la di: bon pafen vin nan ti boutèy. Gen yon lòt pawòl ki di: se pa ki kantite; men, ki kalite. Se vre nonk Nòvil te viv lontan ; men, nan liv sa a, se plis vwa yon pitit fi li nou pral tande. Pitit fi sa a rele *Evette Nau Laurenceau* (Tina).

Tina gen anpil rekonesans pou paran li yo, espesyalman manman li. Li sonje traka manman li te konn bay tèt li, pou te voye li lekòl. Lematen, li te konn al mete li sou wout, epi apremidi pou li vin kanpe tann li bò wout la. Sakrifis sa yo di ki enpòtans edikasyon te genyen pou fanm sa a. Malerezman, lavi li te kout, li pa te viv long ase pou li te gen tan wè sa pitit li yo t ap devni nan lavi.

Tina se pitit fi yon peyizan, ki pase anpil mizèrere nan lavi a. Lavi a trenen li soti Lavale, li pase Pòtoprens pou l al rekonèt li Etazini. Sou wout li, Tina te nan sèvis youn nan fanmi ki te pi rich nan peyi d Ayiti. Kòm se yon peyizàn li ye, yo fè l tounen yon foumi anba pye yo. Se chimen lagoni sa a li vle pataje ak nou. Li gen 74 an kounye a, l ap viv Etazini, nan eta Florid ak mari li Gaspard. Se yon plezi pou li pataje istwa sa a ak ou pou li ka libere memwa li.

# Yon rankont espesyal

Fanmi Nau gen rasin nan Lavale Jakmèl. Se la nou pral tanmen istwa sa a ak Tina ki se pitit fi nonk Nòvil. Kòm Ti Jan renmen fouye zo nan kalalou, li toujou santi nesesite pou li chache konn kote li soti pi byen. Se konsa yon zanmi mete Tina sou chimen Ti Jan. Yo pa menm jenerasyon. Li te ka manman Ti Jan ak djegi sou li. Youn pa konn lòt. Tina kite peyi d Ayiti depi lanne 1967, lè sa a Ti Jan pa menm te ankò fèt. Se pa 2 moun ki mache sou menm chimen pou nou ta panse youn t ap kwaze ak lòt. Men pa gen anyen ki enposib. Yon dimanch apremidi telefòn Ti Jan sonnen.

- Bonswa.
- Bonsoir, mon nom est Tina Nau. J'aurais aimé parler à M. François (Ti Jan) Nau.
- C'est qui? Je suis Ti Jan Nau.
- Contente de t'entendre Ti Jan. Un ami de vieille date m'a parlé de toi. Je viens de lui parler et il m'a donné ton numéro.
- Madame Nau, excusez-moi, je n'ai pas entendu votre prénom?
- Tina Nau
- Vous êtes Nau ?
- Oui.
- Pardonnez-moi Tina Nau, je veux bien vous parler, c'est très important pour moi ; mais je suis un peu occupé pour le moment, pouvez-vous me

rappeler dans 10 minutes s'il vous plait ? J'attends votre appel.

- Absolument, pas de problème, je vous rappellerai.

Et 10 minutes plutard, le téléphone timbra de nouveau.

- Oui, bonsoir madame Tina Nau, comment allez-vous ?
- Je vais bien monsieur Nau et vous ?

Se konsa konvèsasyon an te demare ant Tina ak Ti Jan ankò. Pou yon rezon osnon yon lòt, se an fransè Tina te vle pale ak Ti Jan. Sa fè pati karaktè nou lè nou bezwen bay moun nou kontre osnon n ap pale pou premye fwa bon enpresyon de nou. Pale fransè ta vle di nou pa nenpòt ki moun. Ti Jan se yon defansè lang kreyòl ; men, li pa te ka evite pale fransè ak Tina tèlman konvèsasyon sa a te enpòtan pou li.

- Vous venez de quel coin du pays, madame Tina Nau ?
- De La Vallée de Jacmel
- Votre père s'appelle... ?
- Nòvil Nau.
- Non. Pas possible, vous voulez me dire que nous sommes cousins? Mon papa très souvent parlait de M. Nòvil à la maison. Il l'appellait nonk (oncle). Est-ce que vous connaissiez mon papa, il s'appelait Franck Nau?
- Non, je ne le connaissais pas ; mais je me rappelle peut-être de 2 de ses grands frères.

- Alors votre papa était le frère de mon grand père ?
- Oui, exactement.
- J'ai entendu dire que nous sommes parents ; mais je n'avais jamais imaginé que nous l'étions si proche.
- Je dois également vous dire, qu'enfant, lorsque j'allais à l'ecole, je passais souvent boire de l'eau chez vous. D'une cruche qu'on tirait de sous la table de la grande salle, on me versait une eau fraiche et limpide. Cela fait longtemps que j'esseyais de trouver mes racines qui se trouvaient de l'autre coté de la cloture et vous voilà. J'espère que vous alliez pouvoir m'aider à me redécouvrir. Tina Nau, pouvons-nous parler créole ?
- Absolument Ti Jan !
- Tina Nau, sa fè lontan m swete mwen te ka tande yon moun tankou w, yon pitit nonk Nòvil. Non mwen se Ti Jan, mwen se pitit Franck Nau, ki li-menm te pitit *Therméus Nau* ki se te frè papa w. Di mwen, ki moun ou ye, ki jan w ye ? Kote w ap viv, ki sa w ap regle ? Ki move van ki voye w bò kote mwen ? Ou konn fanmi mwen yo ?
- Non, moun mwen te konnen nan kouzen sa yo se te Anous, tonton w ak Lucien. Mwen pa te konn lòt kouzen m ak kouzin mwen yo.
- Enben Franck se te dènye pitit *Adrienne Jovin* ak *Therméus Nau.* Di mwen non, konbyen pitit nonk te genyen li-menm?

- Te gen nou 12, men, se 9 nan nou ki chape (7 fi ak 2 gason).
- Si mwen konprann byen, byenke nou te abite tou pre a, pa te gen gwo rapò pase sa ant ti moun nonk Nòvil yo ak pa *Thernéus* yo ? Se sèlman 15-20 minit ki separe nou. Ki jan w esplike sa ? Anvan n al twò lwen eske w konn ki jan papa Tèn te fè al tonbe ka Meyak, Basenble osnon ka Loti?
- M pa konnen.
- Istwa nou ta sanble li yon ti jan dwòl. Gen youn nan fanmi nou yo ki Pòtoprens nan Kafou ; mwen te mande li ki jan nou fè gaye konsa ? Li te di mwen se konsa fanmi an ye. Nan chache lavi nou gaye toupatou, chak nou rive yon kote, nou òganize nou, epi nou tou tabli wayòm nou kote sa a, nou pa janm gade dèyè. Sa fè mwen panse a ki jan papa Tèn te fè lage pou kont li Basenble san pa gen kontak ant pitit li yo ak pa frè li ak sè li yo.
- Gen dwa se yon verite wi Ti Jan, men, ki moun ki konnen? Ban mwen nouvèl, ou marye ?
- Wi, mwen pral gen 20 an depi m marye, mwen gen 3 ti moun, 2 fi ak yon gason.
- Madanm ou se moun Lavale?
- Non, li se moun Lazil.
- Oke, pale mwen de ou non Tina Nau.
- Ti Jan, istwa mwen long anpil. Se yon liv pou ta ekri tèlman istwa mwen long.
- Mwen pa konn si w konn sa, mwen pibliye yon liv deja.

- Se vre, ki tit li ?
- Chapo ba pou Marechal Mimi ak Ti Jan.
- Kote mwen ka jwenn li ?
- Sou entènèt, sou sit JEBCA Editions an.
- Ki kote ?
- Sou sit entènèt
  JEBCA Editions an. Ou itilize entènèt?
- Non. Ok, de ki sa liv sa a pale?
- Se yon omaj a manman mwen pou kantite sakrifis li te fè pou voye mwen lekòl
- Ki vle di, se istwa nou tout wi ebyen ?
- Li posib. Tout ti moun ki te lekòl kay frè, nan Lokal ak kay mè Lavale prèske gen menm istwa. Anpil moun ki li liv sa a, di mwen menm bagay la. Yo tout di mwen se istwa yo m ekri pou yo. Si mwen konprann byen ou te lekòl kay mè Ridore yo ?
- Wi, se la mwen te lekòl lè mwen te ti moun... men, se te pou yon ti tan tou kout... pou mwen ta rakonte istwa mwen Ti Jan se yon liv pou ta ekri. Mwen pa kwè w t ap gen tan pou chita tande istwa mwen, paske li long anpil.
- Tina Nau, ou rele mwen nan yon bon moman, mwen gen tan pou mwen tande w, pale avèk mwen. Mwen gen pasyans, m ap twò renmen koute w.

Nan menm moman sa a, Edith, (madanm Ti Jan) ki t ap koute konvèsasyon an, lonje yon kaye ak yon plim bay

Ti Jan. Li kòmanse pran nòt sa Tina ap di l yo. Ti Jan tèlman kontan tande Tina, n ap obsève l ajoute *Nau* chak fwa li di Tina. Tina pa konn si Ti Jan ap pran nòt, men se kòmsi li te konn sa ki t ap pase. Li pran san li pou li rakonte istwa li, mizèrikòd li, ak bonte lavi a. Anvan nou bat je nou, 3 èd tan te gen tan pase depi Tina t ap pale ak Ti Jan. Tina ap pale, Ti Jan ap pran nòt. Nan fen konvèsasyon an, Tina di Ti Jan ankò, istwa m se yon istwa ki ta dwe ekri nan liv wi Ti Jan. Se pou twazyèm fwa li repete menm pawòl sa yo. Se lè sa a, Ti Jan enfòme Tina li t ap pran nòt nan lide sa a menm.

Men ki jan, lide pou liv sa a te ekri te jèmen ant Ti Jan ak Tina.

Lavale Jakmèl, menm jan ak toupatou sou tè a, gen yon sèl chimen ki mennen moun kote devlopman ye: Lekòl. Verite sa a pa diferan pou ti moun nonk Nòvil yo. Madanm li te pote drapo a nan fanmi li, menm jan Marechal Mimi te pote li lakay Franck Nau nan fanmi Ti Jan.

Madan Kalout se sè man Nòvil. Li te gen yon pakèt pitit gason san yon pitit fi. Li pa te konn sa li ta bay pou yon pitit fi. Tina ka te gen 5 an sèlman, lè madan Kalout mande man Nòvil pou li ta voye l vin pase yon ti tan ak li pou li ka penyen tèt li ak grenn madyòk. Li ta renmen goute ki sa genyen yon pitit fi vle di pou yon manman. Epòk sa a, madan Kalout te abite Bwalòtbò, tou pre kay ton Tèn nan, lòt bò dlo a, ant Basenble ak Bwachalo. Man Nòvil konprann sa sè li te santi. Li dakò pou li te voye Tina kay madan Kalout. Li tou pase kondisyon ak

li, pou li kenbe Tina lakay li, trete l tankou pitit li ; men, kou li gen laj pou l ale lekòl pou li remèt li.

Nan zòn Nankonpè, kote nonk abite a, se sou pwopriyete fanmi madanm li kay la ye. Akòz premye madanm nan ki te mouri a, fi pa t ap fasil vle al abite nan premye kay nonk te bati a. Se te kondisyon maryaj nonk ak madanm li, Nelie. Kèk paran nan zòn nan te gen tan konprann enpòtans lekòl. Zòn Bwachalo, kote madan Kalout abite a, l ap pran yon bon ti tan toujou anvan pou limyè edikasyon rive la. Pa gen lekòl ki pre zòn nan. Se pou rezon sa a, man Nòvil ensiste pou madan Kalout remèt li Tina, kou li gen laj pou l ale lekòl.

Se konsa Tina vin pase 2 lanne abite lakay matant li. Se pa 2 kontan madan Kalout te kontan gen Tina ak li. Tina te sanble ak li tankou 2 gout dlo, li pa te gen anyen pou manman li. Anpil moun te panse, Tina se te pitit madan Kalout. Sila yo ki te kwè se pitit gason sèlman li te genyen te twonpe yo. Tout kote li fè, li pase ak Tina dèyè li. Se te yon fyète pou madan Kalout lè Tina te ansanm ak li pou li di «men pitit fi mwen». Nan epòk sa a, madan Kalout te abite tou pre ak ton Tèn. Se kouran dlo Basenble a ak yon ravin ki te separe yo. Nou ka wè, ki sa ki fè se 2 nan kouzen l yo sèlman Tina te konnen. Sila yo ki te nan laj li, lè li te nan zòn nan kay madan Kalout, li sonje yo. Ti pi piti yo, li pa sonje yo. Genyen ladan yo tankou *Franck* ki pa t ankò fèt lè sa a. Li pa te pase ase tan nan zòn nan pase sa. Chak premye janvye, madan Kalout mete bèl ti wòb boul sou Tina, trese cheve li byen bèl, pou voye l al swete ton Tèn ak tant *Adrienne* larezonnen. Lè li rive, matant *Adrienne* ba li soup jomou

pou li bwè ak yon moso pen kenbe nan men li. Lè l ap tounen lakay li, ton Tèn ba li 10 kòb, tant *Adrienne* ba l yon dous pou zetrenn. Tina tounen lakay li ak kè kontan. Li te gen 7 an sèlman, men li pa bliye tan sa yo, ni zèv moun yo. Souvni sa yo make egzistans Tina. Li pa janm tounen Bwachalo ni Basenble ankò ; men, li pote zòn sa yo nan memwa li tout kote li pase menm jan ak Nankonpè.

## Tina gen laj pou l ale lekòl

Se kondisyon ki bat kòk. Kou Tina gen laj pou l ale lekòl, madan Kalout remèt man Nòvil pitit li. Tina te gen 7 an lè l antre lekòl kay mè sen Pòl yo Ridore. Akòz distans ki separe lekòl Ridore yo ak Mizak, sa te fè yo pa t aksepte ti moun Mizak ki poko gen 7 an vin lekòl Ridore. Sila yo ki te abite pi pre te antre lekòl depi yo gen 6 an. Li te gen pou li rale 8 kilomèt sou 2 pye li chak maten pou l ale lekòl. Distans sa a pa te reprezante anyen devan distans anpil lòt ti moun ki soti pi lwen pase Mizak te konn genyen pou yo mache. An total li rale 16 kilomèt chak jou. Wout sa a bay anpil ti moun andeyò Lavale andirans fizik, kouraj ak fòs pou yo ka frape kòn yo ak difikilte lavi a. Solèy, lapli, mòn, ladesant, dan wòch, labou, lavalas, pousyè, grangou, fatig, dòmi nan je, baton, longè wout la, tout se mawife ti moun Lavale te gen pou yo monte sou chimen ledikasyon. «Pa gen diferans ant sila yo k ap monte pye palmis apre lapli fin tonbe ak ti moun Lavale ki prale lekòl dèyè ti moso ledikasyon». Se yon lide nou prete nan yon powèm yon potorik gason lakay ki rele *Denizé Lauture* te ekri. Tina pa t yon eksepsyon nan koze sa a, menm jan ak anpil lòt anvan l ak apre li. Epòk n ap pale la a, ti moun te konn ale lekòl a pye. Ale lekòl a pye a se te youn ; men, se pye atè yo te konn ale lekòl tou. Rive yon lè, lekòl kay frè a te deklare tout ti moun dwe vin lekòl pye atè. Se te yon fason pou sila yo ki pa te ka achte sandal ak soulye pa te santi yo imilye. Men, kay mè a, te gen 2-3 fanmi tankou *Laroche* ak

*Boursiquot* yo, ki te plizoumwen ka achte soulye. Ti medam fanmi sa yo te toujou gen bèl ti soulye nwa ak bouk tache sou kote ak chosèt blanch nan pye yo. Te gen kèk lòt ti moun, yon fwa detanzantan ki te konn mete sandal tou.

Soulye nan pye nan kilti nou, se te yon mak respè ak nivo evolisyon yon moun. Malgre sa, tout ti moun te gen chans yo nan sistèm nan, paske soulye nan pye pa t yon siy moun sòt, ni li pa t yon siy moun entelijan.

Tina pa konsidere tèt li kòm yon elèv ki te fò nan klas li a. Sa pa vle di li pa t entelijan. Sa pa t anpeche li te jwenn atansyon ti moun ki pi entelijan yo te konn jwenn kay mè osnon kay frè yo. Nan lekòl sa yo, yo trete ti moun yo rele ti moun fò yo ak plis respè pase lòt yo. Pwofesè yo te gen mwens move san pou yo fè ak ti moun fò yo. Si gen yon kote pou ti moun andeyò te montre ògèy yo, se te sou ban lekòl. Te gen gwo konpetisyon nan mitan sila yo ki te fò ak sila yo ki te gen gwo rèv. Konpetisyon sa a pa te gen anyen ladan li ki te mechan osnon malonèt. Li te chita sou ògèy, respè, estim ak privilèj ki te konekte ak li. Li te pouse ògèy tout elèv pou yo etidye ak travay pi di yo te kapab pou yo ka jwenn yon plas onorab nan sosyete a. Elèv ki te pi popilè, se sila yo ki te fò ak sila yo ki kreten. Gwoup ki nan mitan an, se ladan li Tina te ye, se pa yon zòn ki te gen konfò ladan li. Sila yo ki fò jwenn rekonesans ak ankourajman pwofesè ak tout lòt moun pou yo kontinye fè sa ki bon. Tout moun konnen ki moun ki fò nan tèl osnon tèl klas paske yo chita nan ban dèyè. Nan fen ane

a, nan dènye paj kanè elèv sa yo, yo toujou tache yon lis liv ak founiti klasik y ap bezwen pou lòt klas yo pral fè a.

Kreten yo jwenn menm rekonesans sa a nan jan yo trete yo ak imilye yo. Yo mete yo chita nan ban ravèt ki devan tablo a, kote pou poud lakrè ka tonbe sou yo. Nan gwoup Tina te ye a, se la ki te gen pi gwo konpetisyon an. Se sa ki fè pa gen elèv ki twò popilè pase sa ladan li. Se la ki gen pi gwo batay la, paske si w fè anpil efò, ou ka gen chans vin pami ti moun ki fò yo. Si pye w glise tou, ou pral rekonèt ou nan ban devan an, pami kreten yo. Ban devan an, se pa kote w ka retire tèt ou ak fasilite. Pa gen moun tou k ap ede w soti ladan li. Gen plis chans pou jwenn moun dekouraje w ak non y ap ba ou. Nan fen ane a, anpil nan ti moun ki chita nan ban devan sa yo konn gen yon nòt : "Remise à ses parents" ki tache nan premye paj kanè yo. Si malè sa a rive w, ou sanble ak yon mazenflen, yon manjèd zandolit, yon vilen, yon moun ki nil. Gen anpil ti moun apre yo fin mete yo deyò nan lekòl kay frè osnon kay mè, ki pa janm ale lekòl ankò. Se youn nan pi gwo malè ki te ka rive yon ti moun.

Nou ka wè aklè diferans ki genyen nan jan yo trete 2 gwoup elèv sa yo. Yo pa pèdi tan ak move nouvèl. Se pou rezon sa a, yo konn kole nòt "Remise à ses parents" an nan premye paj kanè ti moun ki pa pase yo. Bon nouvèl ka mize nan wout. Se pou sa, elèv fò yo ak elèv ki pase yo se nan dènye paj kanè yo, yo mete lis la.

Anpil fwa, se konn anviwònman an ki detèmine elèv ki kreten ak elèv ki fò. Poukisa nou di sa ?

Te gen yon elèv, nan lanne 70 yo, ki te nan lekòl kay frè *Léonce Mégie* a ki Ridore. Msye pa te ka travay twò

byen, yo te mete li deyò lekòl la. Kòm li te gen moun ki te gen relasyon, yo te aksepte li vin lekòl kay mè a. Menm nan lanfè, sanble gen moun pa. Se pa 2 plezi elèv kay frè yo pa te pran ak li ; paske yo pa te ka imajine yon ti gason soti kay frè pou l al lekòl kay mè. Enbyen kay mè a, se msye ki te toujou premye nan klas li a. Nou lib kounye a pou n akize elèv yo osnon kalite kondisyon anviwònman kote elèv yo ap aprann nan. Sa pa vle di anviwònman lekòl kay frè a pa bon. Menm sitiyasyon sa a te ka prezante pou yon elèv kay mè a tou. Menm jan nou te wè lapèrèz fè moun respekte yon nonm tankou nonk Nòvil; nan ka elèv nou yo, lapèrèz ki nan sistèm edikasyon nou an fè ti moun yo pa alèz ak pwofesè yo.

Youn nan pi gwo pwoblèm Tina te genyen nan klas li, se te ak ekzèsis ekriti. Malgre tout efò, tout pratik li te fè, Tina pa te janm ka ekri byen. Peryòd n ap pale la a, pinisyon ak imilyasyon nan lekòl te marye youn ak lòt. Ti moun ak ti bèt se te menm bagay nan je anpil moun. Yo donte ti moun menm jan yo donte milèt paske pawòl la di : baton se medikaman ti moun.

Ekri ak men dwat osnon ak men goch pa gen anyen pou li wè ak volonte yon elèv, ni ak entelijans li. Nan sistèm pa nou an, yo pa aksepte elèv ekri ak men goch. Jan yon elèv aplike nan ekriti pa gen anyen pou li wè ak entelijans li tou. Gen yon pawòl ki di: "bèl ekriti se vitrin moun sòt".

Nan tout klas Tina te pase yo, gen 2 pwofesè ki te make lespri li. Tina gen 74 an kounye a, li sonje 2 pwofesè sa yo tankou si se yè li te nan klas yo. Sa ka ban nou yon lide sou ki enpak pwofesè sa yo te gen sou li.

Elèv nan klas primè gen 2 distenksyon ki enpòtan pou yo: elèv fò ak elèv kreten. Rad yo mete pa enpòtan, jan yo ekri pa te pi enpòtan pase sa tou. Ekriti yon elèv ki fò gen chans pou li parèt nòmal nan je kèlkeswa pwofesè a.

Nan lanne 60 yo, klas yo pa te rele jan yo rele kounye a. Matènèl se te klas 1, apre sa, se te klas 2,3,4,5,6... Klas 1, se matmwazèl *Adeline* ki te fè li. Tina pa twò sonje sa ki te pase nan klas 1. Men, li pa ka di sa de matmwazèl *Dieudonne* ki te fè klas 2. Matmwazèl *Dieula* te fè klas 3, li pa gen anyen pou li di de li tou. Sè *Rose* te fè klas 4... Sè *Gertrude* te fè klas sètifika.

Nan epòk sa a, se sè *Jacqueline* ki te direktris lekòl sen *Pòl* kay mè Ridore a. Matmwazèl *Dieudonne* se youn nan pwofesè Tina kenbe nan memwa li pou jan li te konn trete li. Sa pa vle di li te rayi matmwazèl la. Li ka te yon bon pwofesè, li ka te gen tandrès ; men, se pa te pou Tina. Madmwazèl *Dieudonne* pa te gen anyen kont Tina, byenantandi, ki sa li te ka gen kont li tou? Pou yon rezon osnon yon lòt, li jis pa te renmen korije kaye ekriti Tina. Ekriti Tina genlè te ba l anpil pwoblèm. Tina pa sanble li te fè ase efò pou li te chanje sa ; men ki efò li te ka fè tou ? Eske gen kichòy li te ka fè vrèman ? Lè matmwazèl la ranmase kaye ekriti lè mèkredi, li pa janm melanje kaye Tina nan pil kaye lòt elèv yo. Li toujou mete kaye Tina apa pou l korije li depi nan klas la. Se tankou si li te gen yon kont pou li regle ak ti Tina, ki pa te ka tann. Depi li pran kaye a, li gade li, epi li mande Tina kote li jwenn ak trip chat sa yo. Li pa janm manke bay l yon koreksyon baton mete sou imilyasyon an. Li al korije lòt kaye yo lakay li. Kaye ekriti Tina te toujou chaje ak kout plim

wouj. Ekriti ak plim wouj nan kaye yon elèv ki nan primè se pa yon bon siy. Kantite ekriti wouj ki nan yon kaye osnon yon kanè te di anpil de karaktè elèv la. Se te yon mak imilyasyon li te ye. Pwofesè yo, pa mechanste, te konn pran plezi ekri gwo zewo ak yon ne mare nan senti li nan kaye elèv yo. Kanè elèv sa yo toujou ap pèdi, tèlman yo wont pou moun pa wè zak ki ladan yo. Pa janm te gen respè pou diyite ak estim elèv sa yo. Depi byen bonè, sistèm nan detui nan yo kapasite pou yo ta renmen ak apresye sa lekòl ka fè pou yo. Sistèm nan kreye yon konplèks: yo rele moun ki ekri byen yo, moun ki gen bèl men. Sa lakòz, sila yo ki pa gen bèl men dekouraje ekri. Premye sa yo prepare lespri nou pou nou fè; se kritike ekriti moun anvan nou li sa yo ekri. Sibstans pa gen valè pou nou; nou renmen bèl flè, menm lè yo pa gen odè. Tout aktivite ki te gen ekri ak li ladan yo te asosye ak baton. Se kapab youn nan rezon ki fè anpil ti moun ki lekòl nan peyi a pa enterese nan anyen ki gen pou wè ak lekti ak ekriti. Nan peryòd n ap pale la a, pi fò liv ki te nan lekòl yo se blan ki te ekri yo. Sa te bay elèv lekòl enpresyon, ekri liv se biznis blan. Nou te la pou nou li ak etidye pa kè kèlkeswa sa blan yo ekri. Grenn Ayisyen ki te ka di kichòy yo, se konfòmis majorite ladan yo te ye. Pou nou-menm peyizan, tout sa ki ekri sou papye osnon nan liv gen fòs lalwa. Premye papye ekri yo te montre nou pou nou konsève, se te batistè pou sila yo ki te genyen ak papye tè. Gen ti moun yo te konn fè etidye pa kè paj ki gen enfòmasyon sou otè ak mezon edisyon liv n ap itilize yo.

Youn nan zèv madmwazèl *Dieudonne*, se fè elèv tankou Tina mare pwen yo pou li frape zo dwèt yo ak yon règ kajou. Nan klas 2, Tina te gen 8 an. Pratik sa a, anpil pwofesè lekòl epòk la ak nan tan apre yo te konn itilize li. Sistèm nan te pèmèt yo fè sa. Elèv tan pase yo sanble yo te konn sibi plis anba men pwofesè nou yo. Gen pwofesè ki te konn abize ti moun, ki regrèt yo te konn fè sa. Menm frè ak mè blan, ki te soti nan peyi etranje yo, te aplike menm prensip la. Gen nan yo ki swete yo te ka chanje sa yo te konn fè, nou ka ba yo kredi si yo rekonèt li pa te bon. Gen lòt tou, ki panse se baton ak abi sa yo ki te konn fè elèv yo fò.

Ki jan pou lapèrèz ak baton ta fè kreye bon kondisyon pou ti moun aprann ?

Eske responsab sistèm edikasyon nou an ki nan premye tan yo te blan, te wè nou tankou esklav toujou ?

Eske yo te kwè, ti moun yo ki se pitit pitit esklav pa te gen kapasite pou yo aprann san baton?

Piske se yo ki te responsab edikasyon nan peyi a, nou ta vle kwè se yo-menm ki te mete baton an ladan li.

Ki jan pou yon gwoup moun sivilize ki soti nan peyi sivilize aksepte dirije yon sistèm ki t ap fè ti moun kantite enjistis sa yo ? Moun ki te responsab nan nivo gouvènman nou yo te dakò ak tout sa blan yo di osnon fè. Sa pa chanje, vwa blan an se lalwa l ye pou yo.

Malgre difikilte sa yo, sa pa t anpeche anpil ti moun rive kichòy nan lavi yo. Baton ak imilyasyon matmwazèl *Dieudonne* gen dwa p ap anpeche Tina reyalize kichòy nan lavi li; men, nou pral wè ki kantite lòt pikan kwenna ki t apral bare wout li. Men, an bon sòlda, Tina glise, li

tonbe, li leve, li glise ankò, li tonbe ankò, li leve ankò, li kanpe fèm sou 2 pye li jouk jounen jodi a.

## Pòtoprens se rèv tout ti moun andeyò

Soti peryòd n ap pale la a pou rive kounye a, gen anpil bagay ki gen tan chanje nan sistèm edikasyon nou an. Klas yo pa rele jan yo te konn rele yo a ankò. Yo gen tan chanje non klas yo 2 fwa. Tina p ap konn de ki klas n ap pale si nou ta di li yon ti moun ap fè elemantè 2, ni li p ap konnen ki klas twazyèm ane ye tou. Anpil lekòl elimine baton nan sistèm yo. Lekòl te toujou konn louvri nan premye senmenn mwa oktòb; men, jounen jodi a, san pa gen twoub politik osnon sosyal nan peyi a, pa gen moun ki konn ki lè lekòl ap louvri. Sèl sa ki ta sanble li pa janm chanje, se lè lekòl antre lematen. Lekòl te konn antre a 8 è nan tan Tina, li toujou antre a menm lè a.

Ti moun k ap soti lwen yo anpil fwa gen chans pou yo rive lekòl anreta, sitou lè gen lapli. Yo gen pou yo bat lapli, labou, lawouze, tè glise anvan pou yo rive sou gran wout la ki pa te nan pi bon eta pase sa. Tè a te glise, plis te gen ma labou adwat, basen dlo agoch. Gen ti moun ki te konn soti pi lwen toujou pase Tina. N ap sezi wè, ti moun ki t abite pi lwen lekòl la te konn rive bonè ; alòske sila yo ki te abite tou pre a te toujou anreta. Gen lòt rezon apre distans wout la ki te konn fè ti moun yo rive anreta. Genyen ki pa te renmen lekòl, paske pa te gen anyen ki te fèt nan lekòl pou ti moun te renmen. Pa gen anpil ti moun ki te konn poukisa yo t apral lekòl, sa te konn fè yo pran tout tan yo sou wout la ap kalewès. Gen lòt ki te konn pèdi tan nan kache pou ka foure dwèt nan manje yo pote pou yo manje a midi. Manje a se manje ti

moun nan l ye ; men, nou te konsidere li tankou yon gwo krim si li foure dwèt ladan li sou wout. Se sa ki fè sila yo ki te gen entansyon fè sa te oblije asire yo pa gen je k ap gade yo anvan yo fè li. Lè konsa, yo trennen kò yo nan yon koub osnon yo fè kòmsi yo bezwen al nan twalèt nan yon jaden pou yo ka demele yo ak manje a. Mannèv sa yo, wè pa wè ap fini pa mete ti moun sa a anreta. Malerezman, gen yon lòt gwoup, ki te renmen vin lekòl san se pa aktivite lekòl la vrèman ki te enterese yo. Se te pito pou atansyon yo jwenn jou lekòl nan men paran yo ak manje kantin yo bay nan lekòl yo. Ti moun sa yo te prepare konsyans yo pou yo sipòte baton ak imilyasyon. Antouka, Tina pa t youn ladan yo.

A 8 è, yo sonnen klòch la pou tout elèv yo al kanpe sou lakou a devan klas yo. Sa ki t ap fè wonn, sa ki t ap jwe, sa ki t ap repase leson yo kouri al kanpe nan liy. Yo kenbe valiz liv yo anba bra dwat yo alòske bonm manje a nan men goch yo. Klas pa klas, 2 pa 2, an silans tout moun kanpe ap tann. Pwofesè klas yo kanpe a kote elèv yo ak yon fwèt osnon yon rigwaz nan men yo. Se konsa yo te konn kenbe disiplin nan liy yo. Ti moun pa gen dwa pale lè yo nan liy. Pou te ka reveye lespri patriyotik yo, chak maten, ansanm, yo chante im nasyonal la. Yon elèv fò gen responsablite pou l al monte drapo a pandan yo tout ap chante : *Pour le pays, pour les ancêtres, marchons unis...Pour le pays, mourir est beau.* Apre sa, elèv yo antre nan klas yo. Yo tout dwe rete debou jiskaske matmwazèl la antre nan klas la. Yo fè lapriyè, yon *Notre Père* ak 3 *Je Vous Salue Marie.* Toutotan matmwazèl la pa di *Asseyez-vous les enfants* tout elèv yo ap rete kanpe. Lè yon pèsonaj

osnon paran yon elèv parèt devan pòt yon klas, tout elèv leve kanpe pou di bonjou madam osnon bonjou mesye. Elèv yo ap rete kanpe, jiskaske pwofesè a, osnon pèsonaj sa a mande pou yo chita. Lòd, disiplin ak respè pa te manke epòk sa a nan lakou lakay nou ak sou lakou lekòl nou yo. Yon elèv ki te gen yon pòtfèy nan men li osnon inifòm yon lekòl sou li te reprezante yon senbòl respè ak lespwa pou peyi a. Tout moun te gen respè pou yo, epi yo te dwe yo pwoteksyon tou.

Gadyen lakou a fèmen baryè lekòl la a 8 è, lè klòch la sonnen. Direktris la pa te bezwen pase li lòd sa a chak jou, paske gason an te konn devwa li. Se te yon fason pou sila yo k ap rive anreta pa twouble seremoni monte drapo a ak lapriyè nan klas yo. Pandan pwofesè yo ka gen tan kòmanse resitasyon, sè *Jacqueline*, direktris la, pran direksyon baryè a pou l al enspekte ti moun ki anreta yo. Sila yo ki pa te pote manje lekòl yo, li pran yo anvan, anpil nan yo pa abite twò lwen lekòl la. Ti moun ki pote manje lekòl, se sila yo ki abite bèl distans ki p ap gen tan al lakay yo pou yo manje pandan rekreyasyon midi. Ti medam ki nan premye kategori a, li leve ba wòb yo pou ba yo kèk kout rigwaz anvan li voye yo nan klas yo. Elèv ki soti pi lwen yo, ki pote manje, li louvri bonm yo pou li verifye si se pa dwèt yo te rete ap foure nan manje yo pote a. Nan bonte li, kèk fwa, li konn padonnen sila yo li konnen ki soti lwen pou tout bon vre. Lòt yo, li pase yo 2 kout rigwaz, pou yo pa pran rive lekòl anreta pou yon abitid.

Tina sonje sa li pase anba men matmwazèl *Dieudonne* ; li sonje sa li pran anba men sè *Jacqueline* tou.

Men, ti moun se pa moun ki fè yo mal sèlman yo sonje ; yo sonje moun ki fè byen ak yo tou. Se nan sans sa a Tina sonje sè *Rose Kernisant* ki te pwofesè klas 4. Sè *Rose* se sè monseyè *Kernisant*. Fanmi sa a pa te manke mete etanp li sou legliz katolik ann Ayiti. Se yon fanmi ki mache sou tras wout Granmèt la te trase pou sila yo ki vle suiv li. Se pa sila yo ki pè, monsenyè ak mè sèlman ki montre karaktè fanmi an. Lòt yo ki marye osnon ki pou kont yo viv lavi yo ak menm prensip la.

Tina rankontre ak sè *Rose* nan klas 4. Nan lekòl kay frè ak kay mè, anpil fwa se toujou yon frè osnon yon mè ki fè klas sètifika. Men pou yon rezon osnon yon lòt, sè *Rose* te fè klas 4. Sa pa t anpeche se yon mè, sè *Gertrude* ki te fè klas sètifika a. Tout bagay fèt pou yon rezon. Se te dènye ane sè *Rose* t ap pase Lavale paske li t apral jwenn transfè pou l al travay Vèrèt.

Valè moral mè a te resevwa lakay li fè li pa gade moun sou aparans osnon sou ki soulye ki nan pye yo. Li trete tout elèv li yo ak menm lanmou ke yo te fò, ke yo te kreten. Li-menm ak matmwazèl *Dieudonne* se solèy ak lapli tèlman yo te diferan.

Yon jou, pandan klas 4 la t ap prepare pou l ale nan kantin, sè *Rose* t ap fredonnen yon chante ki te pati konsa :

Retire-toi,
ale satan
Aba tout lwa,
tout vye ougan
Nou pa pè w
N ap pilonnen w

Sen Michèl avèk nou
Sen Michèl avèk nou...

Sonje se fredonnen l t ap fredonnen chante a. Sè *Rose* mande si gen yon elèv nan klas la ki konn chante a pou chante li pou li. Li gade adwat, li gade agoch, pa gen yon elèv ki reponn. Lè Tina wè sa, tou timid, li leve dwèt li anlè. Li pa te vle kwè pa gen yon lòt ti moun nan klas la ki konn chante a. Mè a mande Tina pou li leve kanpe pou li ka chante chante a devan tout klas la. Pi gwo chans li te ka genyen pou yon evènman konsa, se ta nan chapèl Sakrekè Mizak la yon dimanch maten. Nan tan sa a, ki moun ki t ap fè yon ti moun nan laj Tina gwo lonnè sa a? Tina leve kanpe ; men, li te timid. Sè *Rose* mande li pou li chante chante li t ap fredonnen an si l konnen li. Tina bese tèt li, paske se premye fwa li gen pou li chante pandan tout moun t ap koute. Li kòmanse chante, plis li t ap chante, se plis li t ap vin alèz. Tina chante refren an ak 2 kouplè san li pa sote yon mo. Tout ti moun yo te sezi tande Tina k ap chante byen alèz konsa. Sè *Rose* sezi tou, li pa te panse Tina te ka konn chante a byen konsa. Plis Tina t ap chante, se plis li t ap touche kè sè *Rose*. Non sèlman Tina te yon bèl ti fi; men, kounye a li santi gen plis bagay toujou pou li renmen nan Tina. Menm kote a, lanmou li te deja genyen pou Tina te vin ogmante. Sè *Rose* mande Tina kòman li fè konn chante a, alòske pyès lòt ti moun nan klas la pa konnen li. Tina di li, anpil swa lè manman l ap priye ak tout fanmi an se chante sa a yo chante. Se konsa, afòs y ap repete li, li te tou aprann chante a pakè. Nou ka pèdi abitid sa yo jodi a ; men lontan, anpil fanmi katolik yo te konn priye

ansanm anvan y al dòmi. Sè *Rose* mande lòt ti moun yo pou yo bat bravo pou Tina. Kèk nan sa ki pa te jalou bat bravo, yon ekip tchipe mè a ak bravo li a, yon lòt gwoup pa okipe li.

Apre bèl pèfòmans sa a, je tout moun te sou Tina. Jalouzi t ap bouyi nan kè anpil ti medam ki nan klas li yo. Li te fyè pase krapo k ap fè koulèv obsèvasyon. Klòch la sonnen pou y ale nan kantin. Pandan klas la t ap mache 2 pa 2 ; sè *Rose* t ap ri nan moustach tèlman li te kontan. Lè Tina vin ap pase, li rale inifòm li pou li fè l vin kote li. Lè tout elèv yo fin antre; li fè Tina konpliman yon fwa ankò. Li di Tina li gen pou l ale Pòtoprens; men li pa ta renmen kite li dèyè, li ta renmen mennen l ak li. Se pi gwo pawòl Tina te ka tande nan zòrèy li apre lè li te gen pou l ale kay madan Kalout la. Sè *Rose* te jwenn yon transfè pou Vèrèt.

Pòtoprens, menm nan rèv, Tina pa janm te panse a kote konsa. Tina louvri je li, pou li mande èske sa li tande a se vre. Pou tout ti moun andeyò, Pòtoprens te toujou yon rèv, se tankou yon envitasyon pou al nan paradi. Tina pa te gen pwoblèm pou li te chanje plas nan vi li detanzantan. Lè matant li te mande pou li te vin rete lakay li lè li te gen 5 an, se te yon plezi pou li. Depi gen deplasman ak chanjman, Tina la, li pa janm chanje jouk jounen jodi a.

Tina poko janm te gen chans al Pòtoprens anvan sa.

Ki sa li t apral regle Pòtoprens ?

Sa pa t enpòtan.

Ti moun andeyò ki lage nan tout bwa a ap manje gwayav, mango, kenèp, kayimit, mayi boukannen, zaboka ak kann jan yo vle, pa konn sa k ap pase lavil. Lè sezon mayi, yo manje li jiskaske yo rebite li; se menm jan lè se sezon pitimi. Jou ki gen fèt, si gen selebrasyon, yo manje diri. Diri te konsidere kòm yon manje ki te siperyè lòt yo espesyalman nan zòn ki pa plante diri yo, tankou Lavale. Sila yo ki Pòtoprens manje diri prèske chak jou. Sitiyasyon moun Pòtoprens yo diferan de sila yo ki andeyò nan jan yo manje ak bwè. Manje Pòtoprens fèt sou recho chabon osnon sou gaz. Li pi fasil pou nou jwenn epis ak grès pou nou mete nan manje yo, sa ka ba yo pi bon gou. Pa gen zafè limen dife bwa k ap pouse lafimen anba yon chodyè bouda boule. Afè lafimen pase nan manje a, moun Pòtoprens pa konn bagay konsa. Lè yon moun fin manje, li ka bwè kola osnon dlo glase. Glas la pou kont li se te yon mèvèy pou moun andeyò k ap manje bouyon zèbay. Men, ki sa ki pi bon pase yon dlo kokoye fre osnon yon bout kann sikre apre yon bon bouyon zèbay ?

Pòtoprens, nan rèv ti moun andeyò, se yon paradi ki fèt an vit. Pa gen lawouze lè w leve lematen, pa gen labou lè lapli tonbe, tout wout yo men lajè. Moun pa ranje chemen bay moun pase, menm bonjou moun pa di moun. Men, moun ki sot andeyò yo mal pou inyore kretyen vivan k ap pase bò kote yo. Se moun sivilize sèlman ki ka meprize moun ki sou wout yo, pou yo pa di yo bonjou. Youn nan bagay ki te fè Pòtoprens pi bèl nan je moun andeyò ankò, se kantite machin ki nan lari a ak limyè ki sou poto yo. Sonje n ap pale de ane 1950-1960

yo, televizyon, radyo, limyè se te gwo liks yo te ye menm pou moun Pòtoprens. Apre limyè lanp gaz jòn nou te konnen andeyò, se ak limyè koukouy nou t abitye ak lejann lougawou nou konnen ki te konn vole nannuit.

Tina kòmanse ap reve je klè, kè li kòmanse ap bat fò ; menm apeti li pa genyen pou li manje. Li gen tan ap reve, sa li pral fè, lè li rive nan paradi sa a. Karaktè li gen tan chanje, li pa wè l menm jan ak lòt ti moun yo, li santi l espesyal.

Kòmsi Tina te responsab tèt li, li pa sonje manman li, papa li, frè l ak sè l yo, li pa sonje anyen, li wè li pral Pòtoprens. Li di mè a « WI » li vle ale Pòtoprens ak li. Pa ka gen desepsyon nan jan l ap panse a, manman l ak papa li p ap refize yon boul lotri konsa.

E si yo ta di non ?

Sè *Rose* di Tina li pral pale sa ak sè *Jacqueline* pandan y ap manje pou li wè sa li di. Si Tina pa te konn kwè nan lapriyè li te konn fè devan pye kabann manman li an, fwa sa a, li santi li bezwen lapriyè, li santi nesesite pou li fè fwa l aji. Li vle resite *«Notre Père, Je Vous Salue Marie»* ak konfyans bon kretyen. Li kwè Bondye ap koute priyè li kounye a. Tina pral soti nan rèv la, li pra l gen pou l ale Pòtoprens.

# Ipokrizi politisyen ak peyizan yo

Ti moun andeyò, pitit peyizan, yo toujou jwenn tretman moun andeyò tout kote yo pase. Moun lavil yo pa janm bliye fè yo sonje kote yo soti. Peyizan ki desann lavil al vann kafe, chabon ak po zoranj, p ap manke jwenn ak zo grann yo anba bouch sila yo ki abite lavil. Bourik ki soti andeyò chaje ak machandiz toujou ap poupou nan mitan lari kou yo rive lavil. Peyizan yo toujou ap jete twòkèt yo ak fèy twonpèt nan rigòl. Se pa bagay ki janm fè moun lavil yo plezi. Se pou sa, yo toujou jwenn mo piman bouk pou fè machann yo sonje se abitan dekole yo ye.

Lè pitit yo fè ladesant kay yon matant osnon yon tonton, se yo ki pou fè tout travay dwòl nan kay la. Kòm yo pa lakay manman ak papa yo, pou pwoteje ti ladesant lan, yo oblije aksepte tout sa yo fè yo. N ap jwenn pandan pitit kay la ap banbile, ti moun sa yo ap lave asyèt, y al chache bokit dlo nan lari, pase twal mouye, limen dife, fè lesiv, e latriye. Lè manje kwit, yo ranje manje pitit mèt kay la nan 2-3 asyèt. Yo bay ti neve, ti nyès, ti peyizan yo, yon ti tonm diri osnon mayi wouze ak yon zong vyann sou tèt li. Dosilite moun andeyò fè anpil moun lavil eksplwate yo, espesyalman lè yo konnen pitit peyizan sa yo pa gen lòt altènativ.

Moun ki abite lavil ki bezwen restavèk pa chache li kote yo ye a; y al andeyò dèyè ti peyizan pou vin mete nan domestik. Pitit peyizan plis sanble ka jwe wòl sa yo, menm jan blan yo te wè nèg nwè sanble ak esklav la.

Apre endepandans peyi a, youn nan mwayen gouvènman nou yo te genyen pou te ka fè peyizan yo santi yo gen libète pou tout bon vre, se moso tè pou yo te ba yo. Separasyon tè yo pa te janm rive fèt jan sa dwa. Peyizan pa janm te jwenn tè pou yo travay.

Gouvènman *Dessalines* nan pa te gen tan devlope yon sistèm pou separasyon tè peyi d Ayiti. Menm si li te gen tan, pa gen garanti li t ap rive fè li jan sa te dwe fèt. *Pétion* te pataje tè leta bay milat ak militè gwo grad pou li te ka pwoteje pouvwa li a. *Boyer* te fè pi mal, lè li te vin prezidan peyi a pou 25 an. Pou kantite tan *Boyer* te fè kòm prezidan, li te gen otorite pou li te chanje figi peyi nou an pou tout bon. Si se te volonte *Boyer* pou li te kranponnen tout Ayisyen pou yo te aprann li ak ekri, pa gen fòs ki t ap ka anpeche li. Si li te vle devlope agrikilti ak sante, li t ap kapab tou. Apre prezidan *Boyer*, se *Duvalier* yo sèlman ki pase lontan konsa sou pouvwa ak ki te gen otorite pou ta chanje desten peyi a. Men, malchans pou peyi d Ayiti, se gouvènman sa yo ki fè li plis mal. Se pou sa, jouk jounen jodi a, n ap peye mal prezidan *Boyer* ak *Duvalier* yo te fè peyi d Ayiti. *Justin Lherisson* nan *Zoune chez sa Nennenn* pa te manke montre nou aklè jan gouvènman *Boyer* a te meprize peyizan yo. Li te kont lide pou lekòl ta louvri nan peyi a. Dominiken yo p ap janm padonnen nou pou lekòl *Boyer* te fèmen pou li te ka transfòme yo an kazèn.

Gouvènman *Boyer* a te siyen kontra dèt endepandans lan ak peyi Lafrans. Nan moman an, pa te gen kòb nan kès leta. Peyi Lafrans te mete yon pinga nan kontra sa a pou Ayiti pa te prete lajan nan men pyès lòt peyi apre li-

menm. Li fasil san nou pa bezwen gen konesans gwo savan pou nou konprann kontra sa a se ak dyab li te siyen li. Pa gen mwayen pou nou ta fin peye yon dèt konsa, pandan n ap peye premye dèt la, enterè sou dezyèm lan, twazyèm, e latriye t ap monte. *Boyer* te aksepte kondane tout avni peyi a nan dèt sa a. Pou gouvènman an te fè premye vèsman an, se yon woulib reprezantan nou yo te pran nan men ponyadè fransè yo, pou t al mande peyi Lafrans prete lajan sa a. Sa a sèlman sifi pou di nou jan *Boyer* te entelijan. Li te siyen kontra sa a san li pa te diskite sa ki ladan l ak minis li yo osnon ak lachanm.

Si peyi a pa te gen kòb nan kès li, ki kote yo t apral jwenn lajan pou peye dèt sa a?

Sèl sous lajan ki te genyen nan peyi a epòk sa a, se te pwodiksyon jaden peyizan nan mòn yo. Sonje byen majorite plantasyon laplèn yo te boule pandan lagè pou nou te pran endepandans nou an.

Ki tè ki te nan men peyizan yo ?

Se tè nan mòn yo, kote dlo pa ka rive pou wouze jaden yo. Se tè milat ak militè yo pa te bezwen. Se tè sa yo ki te eritaj pa peyizan yo. Si lapli pa tonbe, yo p ap ka manje ni bwè.

Gouvènman an te siyen gwo kontra dèt sa a nan lespwa l ap ka fè peyizan yo peye pou li nan taks l ap mete sou kafe, kakao ak tout sa yo pwodui. Dènye gouvènman nou yo siyen yon kontra (Petwokaribe) ak Venezyela pou petwòl nan lespwa peyizan ap pwodui manje pou ka peye pou petwòl sa a. Ki jan peyizan k ap itilize wou, pikwa, kouto digo ki te la depi sou lanprè,

epi, k ap tann lapli ap ka travay san asistans teknik pou peye dèt sa yo ? Gen chans pou kontra Petwokaribe a tounen yon lòt pongongon pou pèp Ayisyen an. An n swete nou pa rive la. Peyizan yo pa moun nan je sila yo ki nan gouvènman peyi a. Yo konsidere yo tankou po patat k ap glise anba pye soulye yo. Ke se te yè, ke se jodi a, ti Mari pa monte, ni li pa desann. Se menm penpenp lan. Jan yo trete peyizan yo pa diferan de jan yo trete pitit yo. Pandan lontan, mo peyizan an nan langaj moun lavil te sèvi baryè ant 2 klas moun. Depi yo te bezwen fè yon moun foure bwa tye l anba dèyè l, yo rele l peyizan. Nan dènye tan yo, politisyen ak ONG yo monte sou do peyizan yo pou ka reyalize rèv yo. Yo itilize inyorans yo ak dosilite yo pou fè yo aksepte anpil mansonj.

# Ipokrizi sosyete a ak pitit peyizan yo

Frè, pè ak mè yo te responsab ledikasyon nan peyi a nan kòmansman istwa nou kòm yon pèp lib. Chwa sa a kapab se pi gwo erè papa Dessalines te fè; men, pa gen erè nan ledikasyon. Pi fò ladan yo, se etranje yo te ye, Fransè. Yo se te pitit osnon pitit pitit sila yo ki te goumen kont zansèt nou yo. Yo te pwofite sitiyasyon yo te jwenn nan peyi a pou yo fonksyonnen. Yo trete moun lavil yo yon jan, moun andeyò yo yon lòt jan. Sa te lakòz nan lekòl nou yo, yo gen plis respè pou paran elèv lavil yo pase paran ki peyizan yo. Se pa yo-menm ki te tabli sistèm nan konsa, se gran papa yo ki te tabli li. Yo te jwenn li tou fèt, yo itilize li jan l ye a. Pwofesè sa yo pa te pale kreyòl pou kominike ak elèv yo. Se youn nan rezon ki esplike poukisa elèv yo te oblije aprann pale lang pwofesè yo ki se te fransè. Lang fransè a tou vin rete kòm lang sistèm edikasyon an. Yo menm ta vle fè nou kwè lang kreyòl la plis konekte nou ak esklavaj. Sa te lakòz tout moun bay tèt yo obligasyon pou yo konn 2 mo fransè mawon pou ka montre yo eklere. Nou soti nan yon esklavaj pou nou antòtye lang nou ak lespri nou nan yon lòt fòm esklavaj.

Tout moun lavil ki bezwen ti moun kòm restavèk osnon ki bezwen moun pou travay, al chache yo andeyò. Kondisyon ekonomik peyizan yo fè li toujou pi fasil pou pitit yo vin fè tout travay moun lavil yo pa vle fè. Pa gen yon moun lavil k ap menm panse pran yon ti moun lavil pou fè restavèk lakay li. Frè, pè ak mè yo pa ka pran ti

moun lavil tou kòm restavèk. Ke se nan vil yo, ke se andeyò, n ap toujou wè gen ti moun ki abite kay frè, kay pè osnon kay mè yo. Ti moun sa yo, majorite ladan yo gen yon kalite : yo tout entelijan. Yo chwazi yo pami ti moun ki pi entelijan nan klas yo, ki endepandan ak ki gen disiplin nan jan yo panse.

Entansyon sè *Rose* pou li ta ale Pòtoprens ak Tina a pa te gen anyen ladan li ki malonèt. Li pa te premye, ni li pa te dènye mè ki t ap fè sa. Tina te yon bèl ti payizàn. Li te entelijan, li te gen yon bèl vwa ki ka te fè li parèt tankou yon zanj nan je sè *Rose*. Li pa te wè yon restavèk nan Tina; li te wè yon kretyen vivan ki merite pou lòt moun konnen li gen talan. Li te vle fè tout sa li te kapab pou byennèt Tina. Anpil lòt relijye pran ti moun andeyò sou kont yo, nan menm kondisyon sa a. Chaje moun ki pa gen tit relijye ak relijyez ki aji menm jan an, lè yo wè yo ka amelyore avni ak egzistans yon ti moun andeyò osnon lavil. Ti moun andeyò obeyisan, yo dosil menm jan ak paran yo. Li pi fasil pou yo kòmande yo pase wondonmon lavil yo. N ap jwenn pi fò moun k ap travay kay madanm, se moun andeyò. Pi fò ti moun k ap lave machin nan lari a, se pitit yon moun andeyò ak yon vagabon ak palto Pòtoprens. Gen yon epòk, majotite ti moun ki te konn ap lave machin nan lari osnon nan restavèk Pòtoprens te idantifye tèt yo kòm moun Tigwav ak Degan.

Relijye yo nan anpil sikonstans idantifye ti moun andeyò ki ka fè devwa yo pou kont yo ak ki entelijan pou pran yo vin lavil ak yo. Paran ti moun sa yo p ap gen pou peye lekòl pou yo pandan yon tan. Akoz difikilte

ekonomik moun andeyò yo genyen, peye lekòl pou pitit yon peyizan se yon gwo koze l ye jouk kounye a. Li gen plis enpòtans toujou kounye a, paske pa gen kochon ankò, ni pa rete pye bwa pou yo koupe fè chabon. Li toujou pi fasil pou mè, pè ak frè yo al chache ti moun sa yo andeyò paske yo konnen paran yo p ap di non. Peye lekòl la se youn ; men, se yon privilèj li ye tou, lè yon peyizan gen kontak pè, mè ak frè k ap vin lakay li. Se prèske menm jan ak yon paspò pou paradi. Peyizan p ap gen kouraj pou refize kèlkeswa òf yo jwenn ki soti bò relijye sa yo, sitou si se blan. Tout moun k ap sèvi legliz osnon ki gen relasyon ak relijye yo, se moun espesyal ki jwenn respè ak lonnè devan rès kominote a. Yon sakristen gen plis pouvwa pase yon chèf katye, sèlman paske l anba bouch mon pè.

Sè *Rose* prezante lide li a bay sè *Jacqueline* pandan y ap manje. Sè *Jacqueline* di l, li se responsab Tina nan lekòl la ; men, se pa li ki paran li. Li ba l otorizasyon pou li kontakte paran Tina yo pou li wè sa y ap di ak sa yo panse. San li pa pèdi tan, sè *Rose* bay Tina nouvèl bay papa l ak manman l pou yo vin kote li.

Nan kèlkeswa sosyete a, yon sijè delika konsa, nou t ap espere se mè a ki ta dwe deplase al kontre sitwayen yo lakay yo. Byen bonè, nou ka gen tan santi awogans mè a ak mank respè li genyen pou peyizan yo. Nou di li deja, sè *Rose* gen bon entansyon pou Tina; men, li pa rive bay peyizan ki paran Tina yo respè yo merite a. Nan anpil lòt ka, nou konnen frè ak mè yo konn deplase al lakay paran yo. Ka Tina espesyal, men, nou rete kwè, se pa paran l yo sèlman relijye yo te trete konsa.

Pou anpil nan ti moun ak paran ki konn jwenn òf sa a, se avantaj bab ak moustach, se yon delivrans. Paran yo p ap gen pou peye lekòl pou ti moun nan pandan tan l ap pase kay frè osnon kay mè yo. Ti moun nan gen privilèj anpil lòt ti moun pa te genyen. Ti moun sa yo te toujou gen plis jwèt tankou mab ak poupe pase tout lòt ti moun. Yo te toujou manje pi byen, yo gen plis rad, soulye, sandal pase tout lòt ti moun yo. Pa gen ti moun andeyò ki pa te renmen al lavil. Si se Pòtoprens menm... se te gwo fèt.

Nan ka Tina a, nou poko ka di twòp pase sa, paske nou poko konn ki sa k ap tann li Pòtoprens. Gen lòt ti moun nou konnen frè yo konn pran lè y ap fè elemantè 1 ak elemantè 2 pou mennen nan vil yo.

An nou konsidere kèk lekòl frè tankou *Jean Marie Guilloux, St Louis de Gonzague*, lekòl frè Petyonvil yo pou nou site sa ki Pòtoprens yo sèlman. Nou chwazi pou n site yo tou paske nou ka verifye ak konfime enfòmasyon sa yo. Majorite ti moun ki te plase nan sèvis frè yo nan etablisman sa yo te toujou soti andeyò. Sa rive yo konn gen plis pase yon ti moun. *Jean Marie Guilloux*, yon epòk, nan lanne 60 yo, te gen omwen 4 ti peyizan frè yo t al pran andeyò Lavale ki te lekòl la ap sèvi yo. Yo te nan kategori ti moun ki fò yo. Menm lè ti moun sa yo te dòmi, leve, manje nan *St Louis de Gonzague*, yo te voye yo lekòl *Jean Marie Guilloux*.

Poukisa yo pa te rete lekòl *St Louis* ? Nou pa konnen.

Daprè nou-menm, ki sa ti moun sa yo te konn al fè lakay frè ak mè yo andeyò tankou lavil?

Pa gen yon peyizan k ap janm poze frè ak mè yo yon keksyon konsa. Avantaj relasyon ak privilèj yo jwenn nan vo plis pase tout sa yo te espere. Avantaj ekonomik sa a, ak respè yo genyen pou relijye yo bouche je yo. Nan majorite ka konsa se frè ak mè yo ki konn al kay paran yo pou prezante entansyon yo genyen pou ta pran pitit yo al Pòtoprens. Gen anpil sitiyasyon tankou pa Tina a kote yo pa panse l enpòtan pou se yo ki deplase al lakay paran yo. Kabrit gade je mèt kay anvan l antre.

Poukisa se pitit peyizan yo te konn chwazi olye lòt ti moun ki te nan lekòl lavil yo ?

Men rezon an. Yo se pitit peyizan, yo obeyisan, yo pa wondonmon ; men, sitou yo p ap gen pwoblèm fè travay y ap mande yo pou yo fè yo. Se responsablite ti moun sa yo pou yo bale lakou lekòl, bale ak netwaye klas yo apre lekòl lage. Se yo-menm ki ranje ak sèvi tab pou frè ak mè yo manje. Se yo-menm tou ki desèvi tab ak lave asyèt yo. Sila yo ki yon ti jan pi gran konn gen pou fè byè frè yo bwè pandan repa yo.

Frè Enstriksyon Kretyèn yo pou yon rezon osnon yon lòt gen preferans ti peyizan ki soti Lavale Jakmèl yo. Majorite ti moun yo te konn chwazi te soti Lavale.

Legliz katolik pandan lontan kontwole ledikasyon ak nanm popilasyon Lavale a. Se pa 2 jenerasyon entèlektyèl lekòl kay frè, kay mè ak lekòl presbiteral yo fòme pandan 154 lanne ki sot pase la a. Youn nan pwodui lekòl sa yo, se premye kadinal Ayisyen an Chibly Langlois ki se moun Lavale ki te pase nan lekòl kay frè a Ridore. Piske majorite relijye yo se blan yo te ye, ti peyizan yo te temwen, plis yo te gen konsyans ki kantite respè ak

privilèj moun sa yo t ap jwi nan peyi a. Sila yo ki konprann lavi yon misyonè pi byen konnen se povrete ak inyorans ki fè peyizan yo bay relijye yo tout reverans sa yo. Privilèj nan aparans sa yo te ankouraje anpil nan pitit peyizan yo chwazi pou yo ta vin fè frè, pè ak mè lè yo gran. Nan Jivena Frè Enstriksyon Kretyèn yo, Lavale te toujou byen reprezante. Eske se ta pou rekonpanse Lavale, frè yo toujou plis konn chwazi ti peyizan l yo pou plase nan lekòl Pòtoprens yo?

Nou pa konnen.

Ta menm sanble, majorite Ayisyen ki rive frè, pè ak mè yo, se andeyò yo soti pi souvan. Moun lavil yo gen vokasyon pou lòt bagay ; men, pa pou anyen ki gen pou wè ak obeyisans san poze keksyon. Piske peyizan yo obeyisan; yo itilize obeyisans sa a pou kenbe yo nan inyorans tou. Tout kouch nan sosyete a pran avantaj sou yo pou eksplwate yo kèlkeswa jan yo kapab la. Inyorans, rapò ekonomik ak sosyal rann li difisil pou nou ta prezante yon opinyon ki inifòm sou keksyon sa a. Povrete ak inyorans moun ki nan sistèm nan ak ki benefisye kèk avantaj p ap pèmèt nou evalye vrè enpak deplasman ti moun sa yo sou paran yo osnon sou ti moun yo. Se pou rezon sa a, sèl sa nou ka fè, se ekspoze sitiyasyon an, nan lespwa sila yo ki konsène ka fè yon ti bak pou reflechi sou li.

Anpil nan moun nou poze keksyon sou koze sa a montre yo rekonesan anpil pou opòtinite relijye ak relijyez yo te ba yo. An reyalite, li te chanje egzistans anpil ladan yo. Lè yo vin Pòtoprens, yo kontre ak tout kalite moun, yo gen aksè a yon pakèt lòt bagay yo pa t ap jwenn

andeyò. Malgre sa, te gen anpil mè, pè ak frè pèvèti, ki te konn eseye antrene ti moun sa yo, malgre laj yo, nan konvèsasyon ak aksyon ki te ka fè yo pèdi nanm yo. Sitou moun nan peyi a pa leve ak lide yo ka pote plent pou moun ki se lidè nan legliz osnon nan lekòl. Nou rekonèt tout moun sa yo kòm pwofesè moral nan kominote nou yo. Nòmalman, ti moun pa gen dwa pale si gran moun pa poze yo keksyon, sa lakòz yo pa ka pote plent pou gran moun nan kèlkeswa sitiyasyon an. Ta sanble yon gran moun ki se yon pè, yon mè, yon frè, yon pastè ap toujou gen rezon paske Bondye ba yo otorite pou sa. Si yo montre nou pou n pa pote plent pou moun sa yo ki se relijye, nou imajine si se yon ougan. N ap panse l ka manje nou si n ta pote plent pou li.

Nou dwe konnen se enstitisyon sa yo ki responsab edikasyon ak fòmasyon pi fò nan lidè politik nou yo. Se yo ki lidè moral ki sèvi egzanp pou tout moun nan sosyete nou an akòz valè moral nou panse yo genyen. Si yo pa janm rekonèt yo antò nan je lajenès la osnon nan je elèv ki chita sou ban lekòl lakay yo, ki jan pou elèv sa yo ta vin bon lidè pou peyi a? Se avèk anpil fyète, yo ka ap chante prezidan sesi, minis sela te pase lekòl lakay yo. Yo dwe admèt se yo-menm ki kangrannen sèvèl yo tou nan fòme diktatè ak entèlektyèl san konsyans nasyonal nou wè ki defile sou pouvwa a nan dènye tan yo. Si pwofesè yo pa onèt, si konsyans yo pa pwòp, si yo pa pratike sa y ap anseye elèv yo nan lavi pa yo, pwofesè *Yves Dejean* gen rezon pou l pale de : «Yon lekòl tèt anba nan yon peyi tèt anba».

Gen anpil pè, mè ak frè nou konnen ki pran ti moun sa yo epi trete yo ak diyite. Yo chita manje sou menm tab, epi, yo viv ak yo yon fason ki respekte diyite kretyen vivan. Yo jwenn opòtinite pou yo grandi ak tèt yo anlè pandan y ap resevwa yon edikasyon.

Lojik fè kado a osnon restavèk la rive nan moman pou li disparèt nan kilti nou. Li pa nòmal pou yon ti moun jounen jodi a ta kay frè, mè, pè, epi pou li ta santi se yon restavèk li ye. Restavèk an fransè, restavèk an kreyòl, restavèk ak ipokrizi rele restavèk. N a sezi wè gwo manifès ki ekri pou denonse sistèm restavèk la nan peyi d Ayiti. Ki lòt fòm eksplwatasyon ki rete gouvènman nou yo ak moun sivilize yo poko itilize kont peyizan yo ak pitit yo? Eske nou ka konsidere ti moun sa yo se nan restavèk yo te ye ? Se sèl moun ki te ladan l ak sila yo ki te responsab ki ka reponn keksyon sa a.

Nou te ka aksepte san plenyen, san kritik yon echanj ki ta ankouraje Sèvis pou Edikasyon. Se yon echanj ki t ap nòb pou tout moun ki patisipe ladan li, soti sou relijye yo pou rive sou kominote kote yo tabli yo. Sistèm sa a te ka devlope diyite lakay ti moun sa yo. Yo t ap tou konprann responsablite yo anvè tèt yo ak anvè sosyete a. Yon ti moun, depi 9-10 an, ki gen tan konprann responsablite ak pri edikasyon, si li byen konprann anviwònman l ap evolye a, gen chans pou li ta vin yon gwo potomitan. Ki ti moun ki pa renmen yon ti rekonpans, yon ti ankourajman pou ti sèvis li rann? Yon ti moun ki ta patisipe nan yon echanj konsa ta dwe vin yon sitwayen ki grandi ak diyite, ak respè ki akonpanye tout moun k ap travay pou okipe tèt yo ak fanmi yo.

Men, nou pa kwè echanj Sèvis pou Edikasyon sa a te janm prezante konsa bay moun ki te pi bezwen konprann sa ki t ap fèt la. Byennantandi nou konprann li konsa apre chita pale nou te fè ak kèk moun ki te pase nan chimen sa a. Pa gen anyen ki di se ak entansyon sa a vrèman frè ak mè yo te konn pran ti moun sa yo. Depi lontan, se konsa sistèm nan te ye, sila yo ki vini apre nan tèt enstitisyon sa yo trouve li nòmal pou yo kontinye ak li. Pa gen anyen ki di, y ap janm reyalize gen kichòy ki pa nòmal ladan li si yon moun pa lonje dwèt sou li.

Yon pwopozisyon konsa, kote ti moun nan konnen rekonpans li pou sa l ap fè se edikasyon li, nou pa kwè gen anpil moun nan peyi d Ayiti, moun lavil kou moun andeyò ki t ap gen pwoblèm ak li. Legliz se pi gwo òganizasyon ki egziste sou tout tè a, e se li-menm ki pi ansyen tou. Pa gen yon estrikti ki pi solid pase li. Legliz katolik jwe wòl ki pi enpòtan nan koze edikasyon nan peyi a. Dirijan yo gen otorite ak mwayen pou t a mete plis diyite nan yon pwogram konsa. Se kapab yon opòtinite pou  ankouraje kèk ti moun travay pi byen lekòl. Yo t ap gen yon motivasyon ak yon ankourajman pou yo aprann, konsa yo t ap jwenn plis atansyon. Nou konnen chaje ti moun entelijan ki gaspiye apre yo fin fè mwayen 2. Jounen jodi a, lekòl sa yo gen dwa kenbe menm pratik sa a. Kòm pa janm gen yon moun ki lonje dwèt sou li ; tout moun trouve li nòmal.

Se petèt okazyon tou pou nou fè yon lòt egzèsis ak elèv yo. Egzèsis sa a te ka tou mare ak devwa sivik yo. Kenbe klas nou yo pwòp, jete tout ti fatra nou genyen nan poubèl. Pran 5, 10 minit chak maten anvan klas

kòmanse, pou nou fè tout elèv yo patisipe nan netwaye klas yo. Lè lekòl pral lage, nou pran 5 minit pou nou ranje klas yo. Tout travay netwaye pa ta bezwen vin tonbe sou zèpòl ti moun sa yo ki se elèv menm jan ak tout lòt yo. Nou di ti moun sa yo se elèv menm jan ak tout lòt yo ; men, nou konnen, se pa vre, paske kou lekòl lage, yo pa elèv ankò, se travayè yo vin ye.

Nan bonte frè, pè ak mè yo, nou ta dwe espere plis egalite nan rezònman yo, lè y ap chwazi ti moun sa yo. Yon melanj ti moun andeyò ak ti moun lavil te ka efase tout dout yon moun te ka genyen sou sistèm nan. Men, yo rate okazyon an, si yo gen 154 lanne y ap bay bon sèvis edikasyon nan peyi a, yo gen 154 lanne depi y ap aplike sistèm ipokrit sa a sou pitit peyizan yo. Yo t ap rann lasosyete yon gwo sèvis si yo ta retire prejije ki genyen nan jan yo chwazi ti moun sa yo. Ta sanble gen efò ki kòmanse fèt pou ta elimine sistèm sa a.

Gen yon elèv Lavale ki te pase kay frè yo nan pwogram sa a. Nan egzamen ofisyèl sètifika, se msye ki te loreya pou tout depatman Sidès la. Piske paran l yo pa te gen mwayen voye li lekòl apre sa, li tou pa janm te kontinye ale lekòl. Nou konprann se responsablite fanmi li; men, nan yon ka espesyal konsa, nou espere frè yo te ka lonje men ba li pou pèmèt li kontinye ak edikasyon li. Gen dwa se yon ka izole; men, si yo te trete ti moun sa yo ak plis diyite, sitwayen sa a pa t ap regrèt eksperyans li te fè a. Paran l yo, pòv peyizan, te mete nan tèt yo, piske li te sou kont frè yo depi li t ap fè elemantè 1, yo pa gen pou yo te fatige yo pou li. Kou li fin fè sètifika, frè yo

remèt li bay paran li, san yo pa mande nan ki direksyon li t aprale apre sa.

Obsèvasyon n ap fè la yo, n ap sezi wè chaje paran, ki te gen ti moun nan sistèm sa a, ki p ap janm konprann enpak li fè sou pitit yo. Jodi a, menm lè nou ta esplike yo li, yo p ap vle dakò se sa li te ye. Pou peyizan yo, mè ak frè yo, se fanmi Bondye yo ye, pa gen anyen yo ka fè ki pa bon. Se pa fòt yo tou, sonje yo pase kèk lanne kote yo pa te gen pou peye lekòl pou ti moun sa a, se sa ki te pi enpòtan pou yo. Nan epòk la, ti moun, se ti moun yo te ye. Moun ki te ka fè desizyon pou yo se paran yo. Kèlkeswa sa paran yo deside se te lalwa. Se pa menm jan ak jounen jodi a, kote ti moun gen plis otorite pase paran yo. Paran jodi a pa ka gade pitit yo nan je pou yo pa tonbe nan pwoblèm. Ki vle di, desten ti moun sa yo te nan men paran yo, frè, pè ak mè yo. Jouk kounye a, yo gen dwa poko rann yo kont nan ki sa yo te ye. Ti moun ki te kay frè ak kay mè yo andeyò, te sanble ak ti moun ki gen privilèj lòt yo p ap janm genyen. Men, nou konnen chaje ti bandi lavil ki p ap manke fè sila yo ki lekòl ak ki abite kay frè yo konnen se restavèk yo ye. Nou konn ki enpak yon opinyon konsa ka genyen sou estim yon ti moun 10 an. Sa pa t anpeche gen kèk ti moun, akòz karaktè yo, ki te refize aksepte sèvi relijye yo. Nan pataje lide jodi a ak sila yo ki te pase nan sèvis kay frè ak kay mè yo, anpil ladan yo di yo pa twò fyè de eksperyans sa a. Men, kounye a kòm gran moun, yo swete yo pa te janm fè yon eksperyans konsa, lè yo vin konprann ki kantite kout ba ipokrizi ki te ladan li.

Lè Tina rive lakay li, li bay manman li nouvèl la, sè *Rose* t a renmen pou li vin kote l ansanm ak papa li. Anvan Tina te fin bay nouvèl la, man Nòvil te gen tan pran devan. Li di Tina, li pa bezwen fatige li, l ap tou monte ak yon fwèt anba karako li pou l al bimen ti dèyè li devan pwofesè a ak tout lòt elèv yo. Nan tèt man Nòvil, se malelve Tina fè ak mè a ki fè li ka mande pou l kite aktivite li pou vin kote li. Nan tan sa a, ti moun pa te gen dwa gade gran moun nan je ni ba yo repons. Tina pa eseye di manman li pou ki sa mè a te bezwen li. Si li ta eseye tou, li gen chans pou li ta soti ak 2 chaplèt marasa. Men, nan kè li, li konnen se pa sa ki nan tèt manman li an ki rezon an. L ap kite se lè manman li rive kot mè a, l a dekouvri verite a poukont li.

Nonk t al bay bèt manje nan bwa a. Li poko menm rive devan pòt la, li tande *Nelie* k ap gwonde. Li fè Kouzen siy pou li pwoche kote li bò kizin nan. Kouzen, se ti non *Nelie* te bay nonk. *Nelie* pa te viv sante. Se youn nan premye moun eklere nan zòn nan ki te konnen li te fè tansyon. Tout lòt moun ki te konn santi yo menm jan ak li te plis kwè se pèsekisyon ak rayisab.

Lide pou l al rale wout long sa a anba solèy la te yon gwo kontraryete pou li. Si li te kapab, li ta kòmanse tape ti fi a depi kounye a, konsa li pa t ap gen bezwen pran wout la. Ak pwoblèm tansyon an, depi li fè yon ti mache, li kòmanse ap respire wo, souf li ap koupe. Se yon moun ki te frajil anpil. Nouvèl la te rive jwenn li mèkredi apremidi. Kòm Kouzen se gwo bwasè li te ye, l ap gen pou l al nan mache Ridore vandredi.

Yon brasè tankou jan mo a esplike li, se yon nonm ki gen konesans nan achte ak vann bèt. Yo achte ak angrese bèt pou yo vann. Moun ki pa gen twòp eksperyans nan domèn nan, ki bezwen fè bon zafè, itilize sèvis bwasè a tou. Si yon moun bezwen achte yon gazèl bèf, yon poulich chwal, yon bon ti tiri kochon osnon yon ti maman kabrit bon ras, bwasè a ap ede li tou. Se te yon pwofesyon ki te rapòte, paske fòk bwasè fè kòb pa li kèlkeswa jan sa ye. Se pa achte ak vann bèt sèlman ki te pwofesyon nonk Nòvil ; li te konn touye bèt tou. Madan Mèlchò ki te yon gwo machann vyann kochon ka Loti p ap bay lòt moun touye kochon pou li apre nonk. Si nonk pa gen tan, l ap pito tann pou lè li kapab. Ki vle di nonk te toujou gen vyann agogo lakay li, paske bouchè toujou soti ak kou, ke ak kèk lòt pati nan bèt yo touye a pou yo. Yon peyizan nan epòk sa a, ki te gen tout aktivite sa yo, mete sou jaden l ak lòt gadinay, pa te nenpòt ki yès. Nankonpè, ki chita sou Dimola, se la kay nonk te ye. Pa gen mwayen pou moun te wè kay la, kote li te kache anba yon ti boukèt kafe byen founi. Pa gen anyen ki te ka yon bon rezon pou *Nelie* ta kite frèchè sa a, pou l al bat pousyè ak solèy sou wout Ridore a ; sitou si se pou ti moun k ap fè malelve lekòl. Pa gen paran onèt ki renmen resevwa envitasyon pou prezante nan lekòl pitit yo. Nonk pa te konn li ; men, *Nelie* pa t ap pote lèt kondanasyon li. Sa vle di, li te fè eksperyans lekòl, li konn sa ki ka te pase nan klas la ak Tina ki fè mè a voye rele li. *Nelie* ankouraje nonk al kote mè a pandan li nan mache a, si gen bezwen, l a monte yon lòt lè.

Vandredi maten nonk pran wout la byen bonè ak yon gwo chatre kochon. L ap priye pou solèy la pa gen tan bare li sou wout ap monte Ridore ak kochon an paske li te te gra anpil. Chak kote li jwenn yon ma labou sou wout la, li te oblije kite li fè yon woule ladan l pou ka rafrechi kò li. Anvan solèy la te pase men anba manton li, nonk te gen tan rive bò kazèn ak kochon an. L al mare li nan pak la tou pre kay manzè Made a. Li kite ti nonm ki te ret avèk li a ap voye je. Ti nonm sa a, sou tout wout la, se li ki t ap pouse kochon an pou nonk ak yon branch parese. Li t ap rale dèyè li 2 ti bouk kabrit k ap trennen li adwat agoch pandan l ap pouse kochon an. Ti moun ki t apral lekòl pran plezi gade grenn kabrit yo k ap vole frape adwat agoch dèyè pye yo. Se ti peyizan Lavale yo sèlman ki gen kat admisyon pou gade mizè ti bouk kabrit sa yo t ap pase sou chimen mache Ridore. Pa gen abi, ni diskriminasyon, ni eksplwatasyon, ni ipokrizi nan sa a.

# Bondye tande lapriyè Tina

Nonk travèse mache a pou li te ka gen tan wè ak mè a anvan lekòl antre. Lekòl kay mè a se anfas mache Ridore a li ye. Gadyen an louvri bay nonk antre. L ale tou dwat nan direksyon an kote sè *Jacqueline* te gen tan ap travay. Sè *Jacqueline* mennen li nan klas 4 la kote sè *Rose* t ap prepare plan etid pou dènye jou l ap gen pou li pase ak elèv li yo. Ane lekòl la te prèske fini, men misyon moun sa yo pa gen limit nan tan. Sè *Rose* leve kanpe pou l akeyi nonk. Li eksplike l entansyon pou li ta ale Pòtoprens ak Tina si li ta ba l pèmisyon paske li renmen Tina. Nonk di li se pa li-menm ki manman Tina, desizyon sa a se desizyon manman, l a voye madanm l kote li, epi y a deside sou sa. Konvèsasyon an fini, nonk tounen nan mache a pou l al bwase. Rankont nonk ak mè a genlè te pote chans pou li. Anvan midi, nonk te gen tan vann tou 2 kabrit yo ak chatre kochon an. Li fè gwo benefis tou sou yo. Anvan li desann, l achte 3 pake akasan di nan fèy li lage nan dyakout li pou l al manje ak siwo kann. L achte yon pen 2 vant ak marinad bay ti nonm nan, li pran yon tras bouden pou tèt li ak yon pake tabak pou li plen tabatyè pip li. Anvan li pran wout la, li pwoche nan yon kwen bò kalvè a pou li pipi. Kou li fini, li wete chapo maten ki te nan tèt li a pou li fè sinakwa, epi, li pran wout la pou li desann Mizak.

Lekòl lage levandredi a midi. Tina ak papa li prèske rive ansanm lakay yo. Pandan Tina ap retire inifòm nan sou li, li tande *Nelie* ki rele Kouzen pou mande li poukisa

mè a te voye rele yo a. Kè *Nelie* t ap sote. Kouzen di li se pa anyen, se renmen mè a renmen Tina, li t a renmen pran li pou l al Pòtoprens ak li. San *Nelie* pa poze plis keksyon li di Kouzen : se yon bon bagay. Li rele Tina menm kote a. Li ba l yon premye kout rèl, Tina pa reponn, yon dezyèm, Tina pa reponn toujou. Tina vin reponn sou katriyèm kout rèl la. Se pa tande Tina pa te tande manman l ap rele li; men, li pa te vle pou manman l panse li te tou pre a, ap koute konvèsasyon gran moun. Ti moun alèkile pa t ap tann yo rele yo, yo t ap nan mitan konvèsasyon an. Li di Tina san pale anpil denmen kou li rive, pou li di mè a, manman li di «WI». Konsa li tou evite nesesite pou l al rale wout Ridore pou al kontre ak mè a jis pou li ka di li wi.

Nan denmen maten, kou Tina rive, l al kote sè *Rose* pou li ba li nouvèl la. Sè *Rose* kontan. Menm kote a, li kòmanse ap fè plan vwayaj ak Tina. Li tou anonse li, se vandredi k ap vini an y ap pati pou Pòtoprens nan *Prosper*.

Nou vin konprann kounye a, sè *Rose* pa te gen anpil tan pou li ta desann ale kontre ak paran Tina yo lakay yo. Li te oblije voye nouvèl la ba yo pou wè si yo te ka vin kote li pito. Samdi maten, nonk monte Kadad pou al bay fè yon malèt tòl pou Tina vwayaje. Lè l al pran malèt la, *Nelie* ranje tout ti rad Tina ki te pasab yo ladan li. Tina pa ka dòmi ni manje tèlman li te kontan. Li pa te ka tann pou jou a rive. Jedi, anvan jou vwayaj la, Tina pa ale lekòl pou yo ka prepare li.

Maliya ki se manman pitit yon frè *Nelie* vini bonè jedi maten pou ka ede prepare Tina. Maliya benyen Tina,

foubi kò li byen foubi, li lave cheve li, penyen tèt li byen bèl, epi, li mare l ak yon mouchwa pou li pa gaye. Nonk ap gen zafè mache pou l al okipe, madan Kalout gen kouti pou li remèt, nou deja konn pozisyon *Nelie.* Li mande Maliya pou li ta rann li sèvis mennen Tina ale jwenn mè a pou li nan denmen maten.

Peyizan tankou nonk Nòvil ak madanm li *Nelie,* se moun yo ki gen repitasyon moun ki gen limyè ak sajès nan zòn nan. Tout moun ki bezwen konsèy vin kote yo. Sila yo ki bezwen fè zafè tankou achte tè, achte bèt, vann tè, vann bèt, menm moun ki pral marye vini pou pran konsèy yo anvan. Nou ka wè sa nan jèfò y ap fè ak pitit yo nan epòk la, yo mete pitit fi yo lekòl. Sa te vle di yon pakèt bagay nan karaktè yo ak nan direksyon yo te vle ale. Men tou, nou gen tan wè 2 sitiyasyon ki pa onore moun yo ye a.

Premyèman, lè yo resevwa envitasyon mè a, nou ka konprann sa, yo pa te konn poukisa. Kòm yo gen ti moun ki nan lekòl la, yo ale paske yo panse se kèk dezòd Tina te fè osnon li pa te ap travay byen lekòl. Konsa yo t ap bay paran l yo yon pinga pou lè fen ane a rive pou kè yo pa sote si mè yo ta mete li deyò. Lè nonk rive, li reyalize se pa te pou bagay konsa. Sa pa retire nesesite pou se sè *Rose* ki te deplase al lakay yo pou al mande yo pou Tina.

Eske mè tankou sè *Rose* yo panse yo siperyè peyizan yo ki fè yo pa trete yo ak respè yo merite ?

Eske mè yo panse pa te gen wout ki laj ase ki pou te mennen yo kay manman ak papa Tina?

Eske yo panse paran Tina yo te twò pòv pou yo t al lakay yo al mande pou li?

Anpil nan keksyon sa yo nou pral dekouvri pa reponn a karaktè sè *Rose* osnon ak karaktè fanmi li. Sè *Rose* pa yon etranje, li se moun ki fèt ak grandi nan peyi a. Nou konnen li gen respè pou grandèt, nou panse li ta dwe gen menm respè li gen pou paran l yo pou nonk ak madanm li. Men, malerezman, sa pa fèt jan nou ta dwe espere li a nan ka Tina a, paske paran l yo se peyizan.

Nou konnen tou ki sa lanmou paran pou pitit ye. Nou konnen ki kantite kalamite peyizan yo kontre pou bay pitit yo ti moso ledikasyon pou yo pa vin chita travay tè menm jan ak yo. Pwogrè pou peyizan, se lè pitit yo p ap travay tè, se lè yo mete soulye nan pye yo.

Dezyèmman, nan yon ti tan ki pa plis pase yon konvèsasyon ki pa dire 5 minit, nonk ak madanm li dakò pou yo bay mè a pitit fi yo a san yo pa konn ki moun mè a ye, ki sa li pral fè ak pitit yo a, ni ki kote egzakteman li prale ak li. Nonk pou kont li pa janm t ale Pòtoprens. Li te kontre ak mè a, li gen yon lide de pèsonaj l ap bay pitit fi li a. *Nelie* ak koze kò pa bon an, pa te gen chans al kontre ak chè sè pou pale sou keksyon an. Sèl okazyon ki rete se mennen pou li ta mennen Tina ale, yon fason pou li ta kontre ak mè a, epi, di 2 mo ak li. Apre sa, li ta lonje pitit fi li a ba li nan 2 pla men l ak kè poze. Sa sèlman t ap fòse sè *Rose* ak tout lòt moun trete ti pitit la ak plis respè. Malchans pou Tina, ni manman li, ni papa li p ap deplase pou mennen l ale paske yo gen lòt okipasyon ki pi enpòtan.

Madan Kalout ak *Nelie* mete Tina chita pou pale li de danje ki genyen Pòtoprens ak malè ki gen nan ti gason anvan li pati kite yo.

Responsablite pou mennen Tina ale a vin tonbe sou do Maliya. Maliya pa konn sè *Rose* li pral rankontre a ni an pent, ni an penti. Li te ka parèt sou lakou a, kèlkeswa sòsyè ki gen yon rad mè sou li, li lonje Tina ba li ; epi apre...San nou pa ta vle akize paran yo twòp ; nou dwe mande èske se neglijans osnon inyorans ki mete nou anfas sitiyasyon sa a?

Tina pa te konprann anyen nan keksyon konsa, se yon ti moun li te ye. Sèl sa ki te enterese li, se kite lakay paran l andeyò pou l al Pòtoprens nan paradi.

*Prosper* se te chofè youn nan kamyon ki te fè Lavale epòk la. Kamyon msye a te gen ban pou moun chita. Tout lòt yo se te bwa fouye, pasajè yo chita sou sak provizyon yo. Chak balan kamyon sa yo pran nan move pa, pasajè yo pran l ak yo. Toujou gen kòd ki mare nan travès kamyon sa yo pou moun yo kenbe pou yo pa tonbe. Nan dèyè kamyon an, gen yon seri gwo kòd ki gen gwo ne ladan yo. Se kòd sa yo pasajè yo kenbe lè y ap monte. Moun ki te gen soulye nan pye yo ki pral Pòtoprens, se nan *Prosper* yo vwayaje. Nan lanne 80 yo, se te « *Jésus Devant* » ak *Barnave*, oubyen « *Dieu Tout Puissant* » ak *Josué* osnon *Philibert*. Kamyon *Prosper* a te pake devan Kalvè a, anfas kay mè a depi vandredi maten. Se la estasyon li te ye. Pozisyon estasyònman kamyon an sifi pou di nou ki kantite prestij ki te akonpanye li. Moman an rive pou kamyon an deplase. Mè yo pran plas yo ak Tina. Tina te chita nan ban dèyè do yo a, yon fason

pou yo te ka pale ak li, si yo ta gen bezwen tcheke sou li. Nou di mè yo, paske sè *Jacqueline* t aprale Pòtoprens tou nan okazyon an. Yo te peye yon plas lajan kontan pou Tina. Ki vle di, Tina t ap chita byen alèz pou l al Pòtoprens. Li pa t ap gen pou al chita sou jenou pyès moun pou longè wout sa a. Moun nan laj sa yo pa te konn peye pou yo vwayaje, paske se sou janm yon lòt moun yo konn chita. Kamyon an chaje kou legba, lapli ap tonbe, wout la glise. Gran moun yo ap veye balan ak kè sote. Dòmi pran manfouben tankou Tina yo byen vit. Yo rive Pòtoprens an plen minui, Tina pa sonje anyen nan vwayaj la. Yo rale 2 somèy anvan li te jou. Lè yo leve denmen maten nan lekòl Pèpetyèl la sou Bèlè, se pa de kontan Tina te kontan. Tina kòmanse ap fè rèv pou li ta vin yon mè lè li gran, pou li ka viv menm jan ak mè yo.

# Pitit peyizan pa ti kabrit

Madan *Lucien Dartiguenave*, ki se sè sè *Rose* vin wè li anvan l ale Vèrèt. Se pa de kontan li pa te kontan wè sè li ak ti demwazèl la. Li tonbe damou Tina menm kote a tou. Ta sanble Tina te gen yon bagay nan li ki t ap chame medam fanmi *Kernisant* yo. Madan *Dartiguenave* di sè *Rose*, Tina se yon bèl ti moun, li p ap kite l al bay moustik Vèrèt manje li. Men, nou konnen se pa moustik li te vle di, nan koutim lakay nou tout gen tan konnen se lougawou li te vle di. Se pou sa nou te di, nou bay nouvèl an parabòl. Man *Dartiguenave* deklare li pa dakò pou l ale ak ti pitit moun yo Vèrèt. Sè *Rose* mande li, sa li pral fè ak Tina si li pa ale ansanm ak li Vèrèt. Man *Dartiguenave* di li, l ap kenbe l lakay li, lè li tounen sot Vèrèt l a remèt li ti pitit la.

Madan *Dartiguenave* te gen 2 ti moun, yon fi ak yon gason. Yo te abite laplèn paske mouche *Dartiguenave* se agwonòm li te ye, li t ap travay Damyen. Gouvènman epòk la (1950-1960) te bay anplwaye agwonòm li yo kote pou yo te viv ak tout fanmi yo Damyen. Kòm ane lekòl la pa te ankò fini, man *Dartiguenave* al mete Tina lekòl ka Madan Poyo pou li te ka fin fè ane a.

Tina pa menm gen tan respire, li retounen lekòl. Li pa gen tan pou li te wè Pòtoprens lan. Sa te ede l anpil tou. Si pou li te rete chita, nostalji lakay te ka afekte li. Konplèks moun andeyò a pa menm te gen tan touche nanm Tina. Li pa te gen konplèks, li wè tèt li menm jan ak tout lòt ti moun yo.

Non sèlman sa, lakay man *Dartiguenave* se te yon paradi pou yon ti moun tankou Tina. Madanm nan te konsidere Tina tankou yon twazyèm pitit trip li. Li ba li tout atansyon yon ti moun te ka bezwen menm jan li fè pou pa l yo. Kòm Tina kontan li pa andeyò ankò, plis li jwenn tout atansyon sa yo nan men man Da, li pa menm sonje lakay. Tranzisyon an fèt byen vit, san pwoblèm. Tina al lekòl menm jan ak lòt ti moun yo. Lè gen travay ki pou fèt nan kay la, se yo tout ki mete men ansanm. Tina lave asyèt, *Minette* rense, Loulou ap bale lakou a, bòn ki t ap travay la ap fè manje. Se yon kay kote lanmoni te bay anvi viv. Malgre tout kritik nou gen tan fè deja, pa te gen rezon pou nou ta panse Tina se nan restavèk li te ye kay moun yo pou jan yo trete li. Fò nou ta mechan ak malonèt anpil pou nou ta jije moun sa yo mal. Tina t ap evolye menm jan ak tout lòt ti moun yo.

Madi 12 oktòb 1954, siklòn Azèl ki t aprale nan direksyon lwès (kote solèy kouche) pou al frape Jamayik te fè yon gwo kout gidon adwat. Li pran direksyon nò pito, li vin frape Ayiti anba vant. Tout trip peyi a te gaye tèlman syklòn nan te frape l fò. Nou ka bliye kou sa a ; men, chak nou gade mak you nou nou sonje sa k te pase. Se pa 2 dega li te fè nan peyi a. Gen plis pase 1000 moun ki te mouri. Li te kraze anpil lekòl, legliz ak lòt kay. Dlo te bwote anpil jaden kafe ak kakawo al lage nan lanmè. Gwo van te pote tèt kay yo al jete byen lwen, anpil moun te nan lari. Kay kote agwonòm yo te abite ak fanmi yo te neye anba dlo. Si se pa te Bondye, plis moun te ka pèdi lavi yo toujou. Tina te ka youn ladan yo. Jou sa, nan maten madan Da ak mari li te desann lavil la al regle

kichòy. Yo te gen pou yo tou pase chache ti moun yo lekòl lè y ap tounen Damyen. Yo pa te panse siklòn nan t ap pase pou li fè anpil dega konsa. Moun ki t ap travay la te rete nan kay la pou lè Tina vin sot lekòl. Azèl, se youn nan siklòn ki te make lavi anpil Ayisyen, Ameriken ak Kanadyen. Yon siklòn twopikal frape Kanada, li touye prèske 100 moun, nou ka imajine fòs li. Li tèlman te fè dega, yo deside pou pa janm gen yon lòt siklòn ki rele konsa ankò nan listwa. Desizyon sa a te jwenn jistifikasyon li paske te gen plizyè dizèn sitwayen peyi Etazini ak Kanada ki te mouri. Nou di sa, paske gen anpil lòt siklòn ki touye pi plis moun pase siklòn Azèl ann Ayiti ki gen non yo nan lis pou yo itilize toujou. Ta sanble menm nan siklòn ak nan lanmò gen diskriminasyon kont nou.

Pa te gen mwayen pou man Da tounen lakay li ak ti moun yo tèlman sitiyasyon an te grav. Pa te gen telefòn tou pou yo te rele. Pandan plizyè jou, yo pa konn si Tina ak bòn nan te vivan ni si yo te mouri. Pandan tan sa a, yo manje sa ki te rete nan kay la. Te vin pa rete anyen pou yo manje ankò nan frijidè a. Gen yon agwonòn ki te mache tire bèf ki te Damyen yo paske tete yo te twò chaje, li te distribye lèt la bay moun ki te nan kay yo toujou. Kòm te gen bannann, anpil moun te antre nan yon rejim lèt bouyi ak bannann.

Gouvènman an te mete elikoptè k ap vole chache moun pou retire yo nan dlo a. Tina te rate chans pou l te pran li. Li pa te konn sa pou li te fè ni li pa te vle kite kay la san man Da pa konnen. Finalman, madan *Dartiguenave* peye yon moun pou mache nan dlo a soti Kafou

Avyasyon pou rive Damyen al chache Tina mennen vini, si li ta jwenn li vivan. Li kanpe tann jouk li pèdi lespwa nan fen jounen an. Msye a pa janm tounen. Man *Dartiguenave* retounen lakay paran l yo ki t abite nan kafou Tifou. Men, msye a te rive jwenn Tina. Sou chimen yo, kote ki te gen kanal yo, dlo a te gen gwo fòs toujou. Gen yon kote sou pasaj yo ki te gen yon ti pye bwa, ta sanble se li-menm majorite moun te kenbe lè y ap pase pou dlo a pa bwote yo. Tina se dènye moun ki t ap kenbe ti pye bwa sa a. Pandan li kenbe l pou li travèse, pye bwa a rache. Men Tina chape kite men msye a menm moman an. Nan yon dènye efò, msye a gen tan mete men sou branch bwa a pou li rale Tina vin jwenn li. Yo kontinye wout la. Lè yo rive kote man *Dartiguenave* te di l ap rete tann yo a, li pa te la. Kòm Tina te konn kay fanmi kote yo ye Tifou a, msye a mennen l ale. Se pa 2 kontan man *Dartiguenave* te kontan, paske kè li t ap sote anpil. Li te kòmanse panse Tina ak moun k ap travay la mouri nan dlo a. Tout aktivite te paralize nan peyi a pou yon bon ti tan. Anpil lekòl te kraze.

Lekòl ka madan Poyo a te dekouvri. Yo te oblije fèmen li pou yon ti tan pou yo te fè reparasyon. Pandan tan sa a, man *Dartiguenave* t al mete Tina lekòl kay madan *Durocher* ki te sou ri *Capois* bò Channmas la. Konsa, lematen, lè msye *Dartiguenave* al depoze Loulou ak *Minette* li tou al lage Tina ka man *Durocher*. Lè sitiyasyon an kòmanse chanje, moun yo tounen lakay yo Damyen. Tina pa te fè lontan kay madan *Durocher*, paske lekòl ka man Poyo a te repare byen vit. Tina retounen nan lekòl li.

Tout ti chanjman sa yo nan yon ti tan kout konsa t apral aji sou Tina. Atansyon li te genyen pou lekòl la pa menm nan ankò. San li pa rann li kont, ta sanble li kòmanse pèdi enterè nan lekòl san pou otan, li pa gen yon lòt bagay ki enterese li. Malgre ankadreman ak anviwònman an, Tina pa ka bay sa li ta dwe bay lekòl. Sa pa t anpeche li fè premyè kominyon l ak kominyon solanèl li nan legliz sent Andre ki Kwadèmisyon an menm jan ak tout lòt ti moun yo. Nan monte desann nan, Tina rate kèk tan lekòl. Nou gen dwa pa te ka wè chanjman ki t ap fèt yo; men, rezilta travay Tina nan lekòl te endike aklè gen yon bagay ki pa t ap mache byen.

Plizyè lanne te gen tan pase, misyon sè *Rose* Vèrèt te fini. Li te tounen vin nan lekòl Pèpetyèl la, Bèlè. Msye ak man *Dartiguenave* vin lwe kay nan kafou Tifou, yo kite zòn Damyen an. Sè *Rose* mande sè li pou li ta ba li Tina jan yo te fè kondisyon an.

Sa gen tan fè 2 fwa Tina trouve li nan sitiyasyon sa a byen bonè konsa nan lavi li. Man *Dartiguenave* fè li wè Tina se tankou yon lòt pitit li ye pou li, y ap viv trè byen, li pa ta renmen Tina kite kay la. Li pa ta vle ba li Tina, paske li pa wè nesesite pou l ap chanje kay souvan konsa nan laj li ye a. Sè *Rose* dakò ak li, li di l antouka detanzantan y a vizite youn lòt pou yo ka manje ansanm ak chanje lide sou lavi. Se te bèl anbyans fanmi ki te egziste ant moun sa yo.

Pandan Tina te lekòl ka man Poyo, li te gen tan nan 16-17 an yo san li pa te ankò nan sètifika. Sa sèlman sifi pou ban nou yon lide ki kantite bak deplasman sa yo fè li fè nan edikasyon li. Nou ta dwe espere plis pwogrè ;

men, nan ka Tina se pa sa ki te fèt. Nou wè tou, pa gen anyen nou ka akize man *Dartiguenave*, li te vle byen pou Tina.

*Willy Loiseau* se te yon elèv ka man Poyo ki t ap fè jenn jan. Yon jou li ekri Tina yon ti biyè. Li di l si yon jou li ta gen pou l marye, se ak li l t ap renmen fè sa. Tina li ti biyè a, epi, li voye li jete. *Willy* ekri li plizyè lòt ti biyè apre sa. Piske li resevwa yo, *Willy* te mete gwo lespwa la ka jwenn kle kè Tina yon jou. Nan laj sa yo, nou konnen chandèl lajenès rete tou limen toutan. Men, deplasman kite Damyen pou ale Tifou a koupe tout rèv *Willy* sèk. Tina pa te kò pare pou bagay konsa, se pa koze renmen ki te nan tèt li. Li plis ta vle vin yon mè pase tout bagay si li ta gen pou li chwazi.

Madan *Dartiguenave* enstale l ak fanmi li nan yon kay yon manm nan fanmi an te genyen Tifou. Li okipe yon apatman li te lwe nan kay la. Malchans pou Tina, lekòl Pèpetyèl la Bèlè pa te gen ase plas pou yo te resevwa li nan klas maten yo. Li ale lekòl apremidi, nan yon sesyon ki te kòmanse a 1 è. Men fòk nou reyalize tou, nan rate lekòl ak koze deplase toutan an, Tina ka te gen tan twò gran pou li te ale lekòl ansanm ak lòt ti moun ki te nan maten yo. Nan laj Tina ka te ye a (17-18 an) se pa laj pou li ta ap fè sètifika toujou. Melanje ak deplasman yo, maladi vin antre kò l nan jwèt la. Detanzantan, Tina toujou gen yon pwoblèm ki fòse li pa ka al lekòl, sa fè li vin yon elèv pachiman. Pou gate sa nèt, maladi vin mete men sou Tina pou tout bon. Man *Dartiguenave* eseye tout sa li te kapab nan chache tretman pou ti fi a. Doktè fanmi an, yon jou apre yo te soti nan klinik li ak Tina te

vin rann moun yo yon ti vizit. Se tèlman li jennen di yo sa li santi ki fè li vin lakay yo pou li te ka fè yon ti pale akote ak yo. Men, moman an pa te bon pou sa. Li pa te ka preskri okenn medikaman tou paske li pa ka wè ki maladi Tina genyen. Li mal pou respire, l ap toufe, l ap swe, souf li ap koupe. Se prèske tankou jan man Nòvil konn ye a. Doktè a mande pou yo ta mete kabann Tina sou lakou a, konsa li ta ka respire bon jan van fre. Madan *Dartiguenave* mande doktè a ki medikaman li te ka achte pou Tina. Doktè a fè li konnen, si li pa ka detekte maladi a, li pa ka preskri medikaman. Tina te gen difikilte pou li respire pi plis chak jou ki t ap pase. Nan denmen, san man *Dartiguenave* pa envite doktè a, li tounen vin wè Tina ankò. Fwa sa a, pa te gen lòt moun ki pou te anpeche li pale sa li santi a. Li rele man *Dartiguenave* apa, epi, li konseye li pou li ta voye Tina al jwenn manman l andeyò pito. Pou nou-menm ki konn kilti nou lakay, nou ka gen tan santi ki pwoblèm Tina genyen. Man *Dartiguenave* mete yon kabann deyò sou lakou a pou Tina pou li ka respire pandan l ap reflechi sou ki sa li dwe fè ak sitiyasyon an. Depi li rat, ta sanble li resi pran nan toulimen. Li kontakte sè *Rose* pou li ka enfòme li sa doktè a di. Gen nesesite pou yo pran yon desizyon byen vit anvan ti fi a vin pi grav nan men yo, paske pa gen anyen yo ka fè pou li si se pwoblèm danti li genyen. Yo vin deside pou yo voye Tina tounen al jwenn fanmi l yo sou konsèy doktè a.

Tina gen yon matant li ki t ap demele l anba lavil la nan ti komès li. Sè *Rose* ak man *Dartiguenave* chache enfòmasyon sou kote l ye, pou mande li si l pa ta ka

mennen Tina ale jwenn manman ak papa li pou yo. Matant lan konprann sistiyasyon an, li dakò pou li mennen Tina ale. Dayè li konn de ki sa y ap pale. Li pran jou a, li pa al nan mache pou li ka mennen Tina ale.

Lè yo rive Lavale, yo jwenn nonk chita sou lakou a, ak kachimbo li nan bouch li. Li t ap kòde yon kòd pit pou yon jenn gazèl bèf li genyen. Nan yon kwen anba yon pye zoranj ki pandye sou lakou a, ti gason an t ap sable yon viwòl pou mete nan kolye bèf la. *Nelie* te anndan kay la. Lè yo antre, yo jwenn li ajenou devan kabann li, l ap lapriyè ak yon bib nan men li. Li rekonèt sè l ak pitit fi li te la; men, li pa sispann sa li t ap fè a pou li resevwa yo. Lè li fini, l al jwenn yo, li di sè li, li konnen yo te nan wout ap vini. Pandan tout senmenn nan, li t ap fè yon seri rèv, ladan yo li te gen tan wè ak santi Tina te nan wout l ap retounen vin jwenn li. Tèt madanm sa a klè pase dlo kokoye vyèlèt. Se yon moun ki genlè te gen kèk don danti pou wè sa k ap vini. Se pa premye fwa li te fè sa. Menm jan nou te di li nan kòmansman istwa sa a, gen moun ki gen konesans ak pouvwa lòt moun pa ka konprann. Moun tankou *Nelie* yo, se moun yo di ki fèt an kwaf.

Depi anvan Tina te rive, *Nelie* te gen tan fè aranjman nesesè ak yon doktè fèy pou bay Tina kèk beny. Anvan lontan, Tina te gen tan kòmanse ap reprann kò li timidman. Djòk ki te sou li a gen tan tonbe, oubyen yo mete li chita nan plas li.

Bridsoukou, Tina te tounen andeyò al jwenn paran l yo. Si rèv li te genyen pou Pòtoprens lan mouri sibit, sa pa anpeche se sèl kote l ka jwenn ak lavi miyò.

## Tina retounen Pòtoprens

Tankou nou te eksplike li deja, ankadreman ak anviwònman kay madan *Dartiguenave* la te bon pou Tina. Se youn nan pi bon bagay ki te ka rive nan lavi li. Nou ka konprann sa, yon ti moun ki soti andeyò, ki te bezwen vin Pòtoprens pa gen anyen li te ka konprann ant sa ki bon ak sa ki pa bon pou li nan laj sa a. Li jis kontan, paske li pa andeyò ankò. Nan tèt li, pa gen yon sitiyasyon Pòtoprens ki pa pi bon pase sa li kite lakay la. Li t ap difisil pou Tina sonje ki sa ki pa te bon nan sitiyasyon li t ap viv la. Reta li pran pou li fè sètifika a, se youn nan detay ki ban nou yon lide sou ki jan sa te ye vrèman pou li. Li pa te gen plis pase 12 an, lè li te kite lakay paran l yo. Lè sa a, li t ap fè klas 4, ki pou kounye a ta dwe preparatwa *2*. Sonje li te gen 7 an lè li t ale lekòl. Ki vle di, a 11-12 an Tina te nan klas preparatwa *2*. Lè l antre Pòtoprens, li te dwe pral fè elemantè 1. A 15-16 an, 4 an apre Tina t antre Pòtoprens, li ta sipoze ap fè sètifika. Tina gen tan pase plizyè lanne Pòtoprens ak man *Dartiguenave*, li gen tan nan 18-20 an yo, se lè sa a l ap goumen ak sètifika. Maladi ki te pran li an pa te ba li chans pou li fin fè klas la. Tina tou vin pachiman, se t ap dènye chans li tou ak lekòl nan peyi d Ayiti.

Imajine konbyen ti moun nan pwomosyon Tina a ki te rete lakay paran yo nan mitan lanmou yo te ka jwenn ak ki ale lekòl san entèripsyon. Imajine ki kote ògèy ak anbisyon paran l yo te ka mennen li. Anpil nan lòt ti moun yo reyisi lavi yo yon lòt jan. Chaje lòt tou ki rete

andeyò apre sètifika paske pa gen lòt kote pou yo t ale. Yo rete Lavale, genyen ki marye ki regle kichòy, chaje lòt tou ki pa janm divòse ak lamizè. Tina reyisi lavi li jan pa li. Nou ka panse deplasman adwat, agoch la, separasyon ak fanmi li, chanje direksyon li te dwe pran nan lavi a; men, se pa vre. Bondye te gen plan pou Tina.

Li enpòtan pou nou retounen sou jan manman ak papa Tina te voye li bay mè yo.

Nou sonje, ni youn, ni lòt pa te ka mennen l ale paske yo te twò okipe. Se Maliya yo te bay responsablite a.

Mè yo rive Pòtoprens ak Tina, yon jou apre, yo konfye li bay yon lòt moun ki pa te gen anyen pou li te wè ak prezans Tina Pòtoprens, an palan de madan *Dartiguenave*. *Nelie* ak Kouzen fè mè yo konfyans ak pitit fi yo a. Yo pa konprann ki kantite respè ak konfyans nonk Nòvil ak madanm li te gen nan yo. Responsablite yo te pran ak paran Tina pa dire plis pase yon jou. Nou konprann trè byen relasyon ki te gen ant sè *Rose* ak man *Dartiguenave* ; men, se pa keksyon an sa. Responsablite se chay, sitou responsablite yon ti jenn fi.

Tina te byen alèz lakay man *Dartiguenave* la, pa gen anyen nou ka repwoche yo. L ale lekòl, yo trete li byen. Tina malad, yo fè doktè vin pran swen li. Apre konsiltasyon doktè a, ki sa ki rive Tina ?

Yon fwa ankò, nou pral wè awogans ak jan mè yo pa gen respè pou peyizan yo. Si mè yo, relijyez ki gen bib la nan men yo aji konsa, nou imajine ki jan sa ta ka ye si se te yon boujwa dikdògòdò. Nou ta sezi wè rezilta yo te ka diferan tou nan jan li te ka trete pwoblèm sa yo. Li te

ka gen plis konprann. Olye pou mè a mennen pitit moun yo tounen ba yo, nan 2 pla men yo ; li kontakte matant Tina pou ba li responsablite a pito.

Menm jan manman Tina te chwazi pou li pa te fè yon dènye efò pou li t al fè je li kontre ak je moun l ap remèt pitit fi li a ; mè yo remèt li menm kout baton an. Yo pa fè yon efò pou yo ta mennen pitit moun yo ba yo, sitou li te malad.

*Nelie* pa kontan ditou jan Tina vin jwenn li an. Li fache dèske se pa mè yo ki mennen pitit li te konfye yo a tounen. Li fache lè l aprann Tina se pa ak sè *Rose* li te ye pandan tout tan li pase Pòtoprens lan. Men, sa pa vle di l ap monte Ridore al kote sè *Jacqueline* pou t a mande l esplikasyon. Nou dwe relijye, relijyez yo twòp respè pou nou ta fè yo esplikasyon. Si pitit nou mouri nan men frè nou osnon sè nou, li fasil pou nou panse se manje yo manje l osnon se vann yo vann li nan zobop ; men, si se kay frè, kay pè, kay mè li mouri, li byen mouri. Malgre sajès ak konesans peyizan yo genyen, yo nayif toujou lè yo anfas kouzen ak kouzin Bondye yo.

Kòm Tina se yon gwo demwazèl li ye, manman li pa wè li ka kite l vin chita nan savann nan ap grate santi. Sitou li te Pòtoprens deja, moun nan zòn nan t ap kòmanse ap poze keksyon tou. Moun pa fasil fin pase tout tan sa yo Pòtoprens pou yo tounen vin chita grate santi andeyò. Anvan *Nelie* bat je li, li t ap tande li nan pwoblèm ak Tina. Li pale ak yon kouzin li, man Nelit, ki te Pòtoprens. Li mande li pou l ta chache yon pozisyon travay pou Tina. Apre 6 senmenn konsa, man Nelit voye nouvèl li jwenn kichòy pou Tina. L ap gen pou li vin

okipe yon ti moun pou yon fanmi k ap travay lavil la, l ap dòmi leve ak yo. Tina fè malèt li, pou l retounen Pòtoprens. Fwa sa a, se pa lekòl l ap vini, se travay l ap vin travay. Tina te jenn, li pa t ankò pare pou li twoke kòn li ak lavi. Se pa te volonte li pou l te vin travay, men, se sa manman li mande li pou l fè ; li obeyi. Anvan li bat je li ; li reyalize se yon travay 24 è sou 24, san repo. Li pase yon senmenn sèlman nan travay sa a. Menm kote li kite li a, li vin pa gen kote pou li dòmi. Tina oblije tounen al jwenn madan *Dartiguenave* ki louvri bra li tankou yon bon manman pou resevwa pitit fi l ankò. Tina jwenn yon dezyèm travay, li pa te pi renmen li pase premye a. Li pa fè lontan ladan li tou.

Apre yon ti tan ka man *Dartiguenave* la, li ekri manman li pou te enfòme li kay ki moun li ye pou si yon bagay ta rive li. Man *Dartiguenave* te di Tina kay la se lakay li l ye, li pa ka Pòtoprens pou li desann yon lòt kote. Annatandan repons man Nòvil la, Tina kontinye abite ka man *Dartiguenave* ak kè sote, paske li pa te dwe ale la san manman li pa te konnen. Nouvèl la vini, man Nòvil voye di Tina, si li tounen lakay man *Dartiguenave*, li pa bezwen konsidere li kòm manman ankò. Tina bay man *Dartiguenave* nouvèl la mo pou mo, jan manman li te voye li ba li a.

Man *Dartiguenave* di Tina yon bèl pawòl lè li ba li nouvèl la. Li di, bib la mande pou nou respekte pawòl grandèt nou yo, si se konsa, w oblije respekte volonte manman w. Se sa nou te montre w pandan tan w te pase ansanm ak nou nan kay la. Sa montre nou bonte kè madanm nan ak karaktè li, li pa janm te wè Tina tankou

yon ti moun andeyò. Li toujou louvri bra li pou l akeyi li tankou yon pitit. San li pa fache, li mande Tina pou li respekte volonte manman li.

Sitiyasyon an domine Tina, li swete li te ka rete lakay man *Dartiguenave* la, kote li t ap gen plis sekirite. Kote li t ap gen yon manman k ap voye je sou li. Se lakay li li santi l ye ka man *Dartiguenave* la. Aprezan, pi bèl ane nan lavi l yo se la li pase yo ; men, lavi a gen sipriz li sere pou Tina.

Tina kite travay la, li kite lakay man *Dartiguenave* la tou. Li gade anwo, li pa wè espwa, li gade anba, li pa anyen. Dezespwa kòmanse ap dekouraje Tina, li pa konn sa li dwe fè, ni li pa konn ki moun li ye. Li pa ka kontinye lekòl, ni li pa santi travay li jwenn yo reponn a edikasyon li. Jounen jodi a yon moun ki fè filo gen dwa pa ka ekri non li byen; men, nan epòk sa a, yon moun ki te rive nan klas sètifika te reprezante yon gwo moso nan sosyete a. Tina vin kontre ak moun li te konnen. Li enfòme yo sitiyasyon difisil l ap travèse. Tina pase plizyè pozisyon travay, pa gen ni youn, ni lòt ki janm te satisfè li vrèman. Moun kote li t ap travay yo pa janm te konsidere li kòm bòn yo tou akoz jan li konpòte tèt li.

Tina kite kay man *Dartiguenave* la, li jwenn ladesant kay madan Dàn ki se fanmi li bò kote nonk Nòvil. Man Dàn te abite dèyè sen *Joseph*. Dèyè sen *Joseph* sa a, se pa kote peyizan ka rete. Man Dàn te resevwa Tina lakay li ak 2 lòt sè li yo, men se pa plas ki te genyen. Fanmi pa fasil di fanmi «non» Pòtoprens lè yo mande yon ti kote pou yo dòmi. Pa gen moun ki konn kote dlo pase pou l antre nan bòk jòmou. Apre yon mwa konsa, Tina, Lòlòt ak Veve te blije mare pakèt yo pou al jwenn frè yo, Doli ki

te abite avni Poupla. Yon apremidi, medam yo te chita devan lari a y ap kalewès. Meyòl ki te yon zanmi yo vin mande si yo pa bezwen travay. Se konsa Lòlòt ak Tina vin desann al travay Kotplaj, (Kafou) kay yon kolonèl. Tina te responsab kay la, Lòlòt te responsab fè manje. Madanm kolonèl la vin akouche yon ti moun, li mande pou Tina okipe ti moun nan tou sou responsablite li te deja genyen san l pa mete sou kòb la. Li pa dakò pou l okipe ti moun nan paske lè li te pran travay la, pa te gen sa nan kondisyon an. Tina kite travay la, li retounen al viv lakay Doli ankò. Doli te kite zòn avni Poupla a, li te lwe kay Kanapevè kounye a. Tina kontinye ap chache travay, ta sanble li p ap janm ka kenbe yon pozisyon.

# Tina jwenn yon bon travay

Tina vin jwenn yon travay Petyonvil pou l okipe 3 ti moun. Plasman travay sa a, se tout sa Tina te bezwen. L ap touche 10 dola chak mwa, epòk la, 10 dola te reprezante lajan. Sèl responsablite li te genyen se te 3 ti moun yo. Te gen 2 gason lakou, 2 lòt medam, youn pou lave rad ti moun, yon lòt pou lave rad gran moun. Antou, te gen 6 moun ki te nan sèvis 5 manm fanmi an. Lavi a te bèl, li mande pou gen soulye nan pye w, pou jwenn yon sitiyasyon konsa. Kè Tina te kontan, li te renmen travay la. Kondisyon yo te fè li vin pran gou nan okipe ti moun. Sa tèlman te bèl pou moun yo tou, apre yon ti tan, yo te fè yon lòt ti moun ba l okipe. Si sitiyasyon an te bon pou Tina, li te reponn a tout sa moun yo te espere nan konduit ak prezantasyon li.

Doktè Polidò se yon milat, li genlè te marye ak madanm li lè li te fèk ap boujonnen. Ta sanble se marye yo te marye msye pito, paske madanm nan te parèt jenn anpil pou li. Pa panse doktè a te gran moun tou. Se moun yo ki te gen nan men yo pou yo byen viv. Doktè a al travay chak jou, li se yon jinekològ. Kanta pou madanm nan, *Marie France*, pa sanble li te gen tan aprann anyen ki gen pou wè ak travay. Byennantandi pa te gen nesesite tou pou li te al travay. Li te sanble ak yon moun ki leve tou byen. Solèy mizè d Ayiti pa janm te gen chans touche ak po li. Se pa moun ki t ap fè efò, pou li te sanble ak sa li pa ye. Tout li-menm, tout ajisman, tout natirèl li te montre se yon moun ki fèt ak yon kiyè

dyaman nan bouch li. Li pa menm sanble li te gen pou li mete kiyè a nan bouch li. Chaje moun ki te la pou fè l pou li. Lanmori ti madanm sa a te sou gri, pen li te sou planch. Se te yon bèl kreyòl, po l te koulè siwo myèl. Apre 4 ti moun, anpil manman sanble ak grizon. Nou konnen li pran plizyè tèk pou l fè 4 ti moun; men, li pa te pote mak yo pyès kote, li te sanble ak yon chelèn toujou.

Otorite se otorite, li mache ak respè. Karaktè *Marie France* ta vle endike si doktè a pa te ka sipòte fanmi li, sanble madanm nan te gen otorite pou li ta okipe yo ak jeretyen. Kòm li pa gen pou l al travay, pi gwo responsablite li te genyen, se te ti moun yo. Tina ap okipe yo kounye a, madanm nan vin lib tankou yon papiyon mwa me. Li vin yon moun ki san fonksyon. Obsève yon papiyon nan mwa me, n a konprann ki sa san fonksyon madanm nan te vle di. Depi se pwogram k ap pase nan televizyon, li gade yo. Li gade televizyon maten, midi ak tout nannuit. Akote moun ki t ap travay yo, te gen yon lòt jenn ti demwazèl nan kay la tou ki te rele Zuma. Li pa t ap travay li-menm, se restavèk moun yo li te ye. Li te la pou okipe bezwen espesyal madanm nan. Man Polidò te gen yon sonèt nan chanm li an, bò tèt kabann li. Chak li bezwen prezans ti fi a, li sonnen li; epi Zuma kouri sou tèt vin kote li. Pa te gen diferans ak jan yo te konn trete farawon yo. Si lavi an woz egziste, se lavi sa a madan Polidò t ap viv.

Nan kay la te gen 2 kizin, youn anndan pou moun yo ak youn deyò a pou pèp la. Kòm ti moun yo te sou responsablite Tina, li te tou aprann itilize fou anndan an, yon fason pou li te ka prepare manje ti moun yo. Se te

yon fou *General Electric*. Pa yon jou nan 5 lanne li pase ap travay ak moun yo, li sonje li te wè madanm nan nan kizin nan ap prepare kichòy. Pa te gen nesesite pou sa tou, paske li peye moun pou fè tout sa li te ka bezwen. Men, anpil fwa, gen mari ki konn t a renmen yon ti manje espesyal, yon ti labouyi, yon ti sèvèl ak tomat.nan men madanm yo; se pa te ka doktè Polidò. *Marie France* pa te gen biznis nan kizin nan. Sonje li ka peye moun pou fè tout sa li te ka bezwen?

Sèl rezon ki konn mennen li nan kizin nan; se pou li ka vin koupe zong li. Lè konsa li desann ak yon jounal, li depoze li sou tab la, li rale yon chèz li chita, epi li koupe zong li yo. Lè li fini, li vire kite jounal la, bout zong yo ak tay zong nan sou tab la. Se te responsablite Zuma pou li te vin jete jounal la ak bout zong yo. Lè li fini, li ranmase tout sa madanm nan kite dèyè pou l al replase yo kote pou li jwenn yo lè l bezwen yo ankò. Jouk jounen jodi a pa gen yon moun ki konn egzakteman rezon ki fè se sou yon jounal li te toujou koupe zong li. Anpil fwa, se nan chanm li Zuma pote manje ba li. Tina te la pou li tete, yo pa te mande li pou li konte ti bèf. Moun ki leve lavil ka trouve jan madanm nan ap viv la nòmal ; men, sila yo ki soti andeyò, menm apre yon syèk, yo p ap ka konprann sitiyasyon madanm sa a.

Pandan Tina nan travay yon jou, gran frè li a, Doli, vin kote li. Kè Tina sote lè li wè l parèt. Li pa t espere yon vizit konsa. Doli enfòme li manman yo malad byen mal andeyò. Nòmalman, malad byen mal nan kilti moun andeyò vle di mouri. Tina fè aranjman ak madan Polidò, li pran 2 jou vakans pou li ka al wè manman li kèlkeswa

jan sa ye. Li pran kamyon nan denmen ansanm ak Doli pou y al Lavale. Lè yo rive, yo jwenn yo te gen tan mete man Nòvil atè. Andeyò, lè moun malad, depi yo santi moun nan pral mouri osnon si l ap rakle yo pa kite li mouri sou kabann. Yo mete li kouche atè sou yon nat. Rezon an, se paske majorite moun yo te gen matla koton sou kabann yo, somyè pa te ankò alamòd. Pou yon moun genyen yon matla koton li te pran anpil tan pou l sanble koton. Yon matla koton te koute anpil tou. Se pou sa yo pa t ap fasil kite yon moun mouri sou li apre pou yo jete li. Gen moun, metye yo se te mache chache moun ki gen vye matla koton pou achte li nan men yo. Lè konsa, yo chire vye matla yo, bat koton an melanje l ak lòt ; epi koud yon lòt matla tou nèf. Matla koton pa janm fini. Ansyen moun yo te konn mete matla koton nan testaman yo tèlman yo te gen valè.

Tina rive andeyò Lavale ansanm ak Doli, yo kontan pa te gen tonèl sou lakou a. Sa vle di manman yo poko mouri. Tina mete ajenou bò manman li an pou yo ka fè ti pale. Man Nòvil pase men nan figi Tina pou li karese li. Vizaj li te chanje menm kote li te wè pitit fi li a. Tina pase 2 jou ak li, li bay manman li tout ti swen li te kapab. Li santi manman li p ap chape. Man Nòvil mande Tina pou li bay Lòlòt koud rad antèman li. *Nelie* santi li pa twò lwen ale tou. Lòlòt se sè *Nelie*, li refize koud rad la, li di l pa ka koud rad lanmò sè li.

Kòm Tina gen responsablite travay, li pa te ka rete deyò twò lontan. Li mare fyèl li, pou l ale kote yon lòt devwa t ap tann li. Anvan l ale, li bese ajenou bò

manman l ankò pou l di li, l oblije retounen Pòtoprens akòz travay li. Man Nòvil fè efò pou li di Tina 2 ti mo.

- Tina, pitit fi mwen, pa fatige w twòp, w ap gen pou vwayaje anvan lontan.
- Wi manman, se kamyopn wi mwen pral pran pou m ale.

Man Nòvil soukwe tèt li.

- Se pa vwayaj sa a m ap pale, ou gen pou w ale lòtbòdlo. Ou gen pou pase anba pye sabliye a. Pa bliye Kouzen non lè w ale, ou konn jan li renmen w.

Tina vin panse se de tèt li l ap pale an parabòl; kòmsi li ta vle di li pral mouri. Man Nòvil fè yon dènye efò pou li di Tina, pou li pran pasyans paske l ap gen pou li vwayaje al nan peyi etranje. Se pa bagay ki te menm nan rèv Tina, paske li pa konn ki kote li t apral pase pou li vwayaje sa a. Tina panse se depale manman l ap depale. Yo di yon priyè ansanm, epi, Tina kite li, l ale Pòtoprens. Yon ti tan apre, sou 3 jou konsa, Doli tounen kot Tina. Depi Tina wè li a, kè li sote, li gen tan santi sa ki genyen. Yo pale antre yo, Doli konfime sa Tina te panse a : Man Nòvil mouri. Yo fè preparasyon pou yo tounen andeyò ansanm ak moun ki te vin pote nouvèl la. Lè yo rive, yo jwenn antèman te gen tan fèt. Epòk la, pa te gen mòg Lavale. Lè yon moun mouri, yo antere li sou 24 è. Pa te gen afè rete tann moun Pòtoprens osnon moun lòtbò anvan yo antere mò. Lè Tina ak Doli rive, rèl pete ankò nan lakou a tankou si te gen yon lòt moun ki mouri. Yo sèvi yo yon te vèvenn ak kafe anmè. Se tonm yo jwenn y

ap fè sou manman yo. Sèl satisfaksyon yo genyen se paske yo te gen tan vin vizite *Nelie* anvan li te mouri.

Nou dwe konnen man Nòvil te fè yon kriz tansyon ki te tou paralize yon bò li. Anvan li mouri, li te gen tan rale yon bon ti tan malad paralize. Kòm kounye a maladi sik ak tansyon vin popilè, se pou rezon sa yo, yo pa mete kazak ki te sou nonk lan sou twòp moun pase sa ankò. Sa ban nou yon lide sou ki kantite moun yo te konn akize san rezon pou bagay ki pa te gen anyen pou wè ak volonte yo osnon ak kapasite yo. Bò lakay nou, jouk jounen jodi a, yon nonm ki gen madanm li mouri jenn gen difikilte pou li jwenn yon lòt fanm marye ak li. Moun yo pa bezwen konn kòz lanmò a. Si moun nan mouri nan yon aksidan machin, si li fè yon kriz osnon si li kouche li malad ak tibèkiloz li mouri, lanmò a ap tonbe sou mouche gason an. Y ap kouri bri se dyab nan fanmi li ki manje fi a, osnon se li-menm ki vann madanm nan pou li ka rich. Si se mari a ki mouri, se menm istwa a. Chaje istwa konsa nou ka tande, men, ki sa nou ka fè ? Kòm nou konnen yo te di se nonk ki te manje premye madanm li an, kretyen vivan parèy nou yo p ap pè ba li pote lanmò *Nelie.* Kòm do li laj, l ap pote li tou.

Antouka, apre Tina ak Doli fin peye respè yo, yo te oblije tounen nan aktivite yo Pòtoprens. Fòk yo kontinye viv.

Moun yo te renmen Tina nan travay la. Li te renmen sitiyasyon an tou akoz pakèt lòt eksperyans travay li te gen tan pase. Prezantasyon ak bote fizik Tina te reponn a imaj moun yo te swete wè bò kote pitit yo. Akote sa, Tina te pale fransè.

# Tina gen lafwa

Nan pale ak nan suiv, Tina vin dekouvri madan Polidò se pitit youn nan Ayisyen ki te pi rich ki te gen nan peyi a. Papa li, se yon ti bacha, li se propriyetè yon gwo otèl. Msye a rele *Sadrack*, li se yon diplomat. Tit diplomat la melanje ak richès mouche a te ba li pouvwa pou li te fè e defè nan peyi a ak tout kote li pase sou tè a. Privilèj sa yo fè pa te gen yon pi bon patriyòt pase li tou. Se yon nonm ki te renmen plezi, bèl oto ak bèl jenn fanm. Tout kote li pase, li te toujou gen 2-3 bèl kreyòl bò kote li. *Li te marye, men...yon nonm ki te gen pouvwa,* tit, otorite, lajan ak relasyon msye sa a pa t ap gen tan pou li regle pwoblèm jalouzi. Li te gen atis pent li te anplwaye pou pentire lavi l an koulè. Li te gen jwè pyano pwofesyonèl li te konn anplwaye tou pou jwe son ki reponn a jan l santi li. Li te gen kontak ak *Lamborghini* pou yo te konstui yon machin rèv pou li. Li te renmen lavi, plezi, bèl fanm ak tout sa lajan te ka achte. Msye a sanble li te gen pouvwa menm sou lavi ak lanmò. Li te rive fè yon maryaj ekstrawòdinè ant bèl fi, bèl machin, mizik ak bèl tablo. Se yon nonm ki te gen bon gou. Pa te gen espas tou nan monn li an pou jalouzi. Si yon fi pa te fin alèz ak yon sitiyasyon, li chanje li menm jan li chanje mouchwa pòch li. Madan marye li te plis pou okipe biznis ak prezantasyon ofisyèl. Nan peryòd sa yo, nan yon peyi tankou Ayiti, mouche a t ap jui privilèj politik ak ekonomik ki te fè li santi li se yon prens. Pa te gen diskisyon pou pozisyon wa a, se te Papa Dòk.

Maryaj doktè Polidò ak *Marie France* lan, se te yon kontra ant elit entèlektyèl la ak elit ekonomik peyi a. Lakou lakay yo te prezante tablo tris sosyete ki te gen nan peyi a tou. Tina, yon ti peyizàn, te nan mitan yo, li pa te plis pase yon foumi ki te kwoke anba talon pye yo.

Apre Tina fè 5 an l ap souse yon bon mwèl gra ki te nan zo a, doktè a ak madanm li deside al viv Etazini ak 4 ti moun yo. Se pi move kou Tina te ka pran. L ap kouri sou 25 an, se lè sa a li resi fè yon ti mennaj. Keksyon al fè mè a tou ale bwachat. Tan sa yo, se te lè jenn gason ak jenn fanm te respekte tèt yo. Renmen, se te nan pawòl, aloral jan pawòl la di li kounye a, nan lèt ak nan foto. Pa te gen kole kò ak kò jan sa ye jodi a. Yon jenn gason ki poko voye paran l al fè lademann pou yon jennn fi pa te ka nan mande prèv.

Pou kèlkeswa fi nou ta mande, y ap di nou nan laj Tina ye a, se pa laj fi jwe ak bagay serye. Nou gen tan nan nan fen ane 60 yo. Tina ap goumen pou li ka prepare denmen li; doktè a ki pati a, se tren Tina ki deraye. Tina frape depi se pòt li konnen nan chache travay. Li pa janm ka jwenn anyen. Nou deja konnen li t ap difisil pou li ta jwenn yon lòt travay, paske pa gen travay l ap chache a deyò a. Nan moman sa yo pa gen tan pou panse a renmen, Tina plis ap chache yon estabilite ekonomik pou l asire denmen li.

Finalman li rankontre ak yon zanmi ki ankouraje l ale devan lakwa anwo Petyonvil al lapriyè. Zanmi an ba li fòmil lapriyè a ak a kilè pou l ale. Tina pa fè tèt di, li koute zanmi an, li fè tout sa li konseye l yo. Li pran kamyonèt Kanapevè pou l ale Petyonvil, apresa li rale rès

wout yo apye al kote kwa a ye a. Nan moman sa yo, lè lavi di ap toumante w Pòtoprens, nenpòt kretyen vivan t ap aji menm jan ak Tina. Li konplete 7 vwayaj devan lakwa jan zanmi an te preskri li. Pou bay zanmi sa a rezon, sou setyèm jou a, pandan Tina ap soti devan lakwa, mizèrere li t ap jwenn yon fen. Lè li rive devan legliz sen Pyè, li wè youn nan manman pitit msye *Sadrack* yo. Li te kanpe anfas sen Pyè tankou yon moun k ap pale pawòl sekrè ak sen an. Madanm sa a, Tina te fè konesans li tout lè li t ap travay ak madan doktè a. Moun sivilize konn ki jan pou yo viv antre yo. Kòm madanm nan sanble l ap lapriyè, Tina t ap pase yon jan pou li pa deranje li nan lapriyè a. Tina sonje jan manman li te aji, lè li te tounen al jwenn li Lavale. Li panse li pa nòmal pou li deranje moun k ap lapriyè. Lè dam nan vire je l, li wè Tina ap pase tankou yon pentad san li pa salye li ; li rele Tina pou fè l eksplikasyon.

- Kòman w fè ap pase devan lakay mwen ankachèt Tina ? Ou panse m avèg, mwen pa wè w ?
- Non, se pa sa non madam. Kòm mwen wè w sanble w t ap lapriyè, mwen pa te vle deranje w.
- Se anfas sen Pyè m abite Tina, mwen ka pale ak li nenpòt lè lide m di mwen. Ou pa ka pa rele mwen.

Li envite Tina antre anndan kay la pou yon ti koze. Li mande youn nan bòn yo pou prepare kafe pou li sèvi Tina ak pen. Li reyalize Tina te andèy tou. Se te prensipal rezon ki fè li t envite l antre. Li mande li pou ki moun li andèy. Tina di li se pou manman li ki te mouri.

Menm kote a, madanm nan ki se te yon koutiryè tou, mande youn nan sèvant li yo pou al pran yon twal li genyen ak mèt li pou li ka gen tan taye yon wòb koulè cho mete sou Tina. Li di Tina :

- Manman w mouri deja, mwen konnen sa fè w mal. Ou pa ka ap trennen tristès la dèyè w tout kote w pase. Fòk ou kontinye viv pitit.

Chaje moun konsa nan lari a, ki la pou mete kè kontan kote tristès anvayi. Madan *Wilner*, se te youn nan moun sa yo. Li chanje figi Tina you sèl kou. Se te yon van lespwa ki te soufle sou li lè li te tande pawòl sa yo. Tout kote madan *Wilner* wè lapèn ak tristès, li pran responsablite pou li fè solèy klere. Se nan pale pale, Tina ap fè li konnen li pa nan travay depi doktè Polidò ak madanm li te kite peyi a.

- Ou pa mande msye *Sadrack* pou t a ba w yon degaje nan otèl la ?
- Msye *Sadrack* se pa moun mwen wè fasil depi doktè a pati a non. Se ti moun yo mwen te konn mennen al wè li nan otèl la ki fè m te konn pale ak li; men, depi...
- Ok ! Ou pa bezwen fatige w, m ap regle sa pou ou. Ou te twò bon pou moun sa yo Tina, yo pa ka kite w nan lari a konsa.

Pa gen rezon pou Tina pa ta kwè nan sa zanmi an te di li sou zafè al priye devan lakwa a. Li te konseye li fè 7 vwayaj, se sou setyèm vwayaj la menm Tina jwenn lespwa travay. Depi w gen lafwa, w ap ka fè yon chamo pase nan je yon zegui.

## Tina jwenn travay nan otèl "La Ferme"

2 jou apre Tina te kontre ak madan *Wilner*, li te kòmanse travay la nan otèl *La Ferme*. Li t ap touche 15 dola chak mwa, se te yon pwomosyon pou li. Travay sa a se te pòt paradi pou Tina, si nou ta vle rele li konsa. Byen vit, msye *Sadrack* mete Tina responsab sipèvizyon chanm nan otèl la. Pou asire li kliyan l yo pa manke atansyon, li bay Tina yon chanm pou l abite nan otèl la. Tina te la pou reponn a kèlkeswa ijans ki te ka genyen lajounen kou nannuit. Men, vrè responsablite Tina, se te sipèvize chanm yo anvan kliyan yo antre ladan yo. Li te bay msye *Sadrack* satisfaksyon nan jan li te konpòte li ak jan li te pran travay li oserye. Tan Tina te pase ap travay kay doktè a te sifi pou msye *Sadrack* te gen yon lide de karaktè li. Chak dimanch apremidi, li te konn mennen ti moun yo vin wè msye *Sadrack* nan otèl la. Msye a toujou te konn ba l yon dola pou l achte krèm pou yo. Gen anpil moun ki t ap kenbe dola sa a pou okipe sèvis pa yo ; men, se pa te Tina. Chak msye a ba li dola a, li toujou fè egzakteman sa li te mande li pou li fè pou ti moun yo. Msye a santi karaktè Tina p ap trennen atè.

Nan vwayaj Tina sou chimen lavi a, ak nan tout difikilte li kontre yo, li pa janm fin abandonnen lide pou li ta vin yon mè. Li te toujou konsidere sè *Rose* kòm yon modèl. Li te eseye antre kay mè Rivyè Fwad yo pou li ta kontinye al lekòl nan lespwa la vin yon mè tou. Li te pataje lide a ak sè *Rose*; men li toujou te dekouraje l antre nan yon kongregasyon konsa. Chak Tina eseye retounen

sou konvèsasyon sa a ak sè *Rose*, li toujou jwenn yon lòt koze pou li pale ak li.

Pozisyon sè *Rose* la fòse nou-menm ki nan lari a panse gen yon diferans ant yon kongregasyon ak yon lòt? Si Tina pa ka antre nan mè sou Bèlè a, poukisa li pa ka pran chans li yon lòt kote ? Eske mè yo p ap sèvi menm Bondye a jan nou-menm ki nan lari a panse li ? Dapre sa n ap suiv la a, ta sanble chak kongregasyon yo gen biznis pa yo y ap regle nan zafè Bondye a. Oubyen, èske pitit fi yon peyizan pa merite pou li ta vin mè menm jan ak lòt yo ki deja mè? Eske ipokrizi ta gen tout fòs sa a nan mitan kongregasyon sa yo? Eske opinyon nou genyen de relijye yo kòrèk ? Nou ka nayif se vre ; men, nou konnen anvan yo vin mè, pè ak frè se moun menm jan ak nou yo ye. Tout sa ki rive nan lavi a gen yon rezon pou li. Nou tout ap dakò, Tina pa te dwe vin yon mè, se pa sa Bondye te chwazi pou li.

Anvan n al twò lwen, n ap di tou, msye *Sadrack* se te pitit yon arab ak yon fanm Jakmèl. Msye toujou te vle prezante tèt li ak fyète kòm moun Jakmèl. Otèl "*La Ferme*" nan se youn nan pi gwo otèl ki te genyen nan peyi d Ayiti. Li gen yon kazino ladan li. Repitasyon otèl sa a te travèse lanmè. Kazino sa a te atire anpil jwè lokal tankou etranje ak anpil biznis. Sa ka ban nou yon lide ki koulè, lavi msye sa a ak fanmi li te ye.

Doktè Polidò debake Bostonn ak madanm li ak 4 ti moun yo. Lavi a pa te fasil pou yo pase sa. Lavi nan peyi Etazini se yon gwo inivèsite l ye. Pou yon moun tankou madan dòk, ki pa janm te konn lavi, se Etazini l al konn Jòj te ekri ak J an kreyòl. Sitiyasyon an t apral pi di toujou

pou *Marie France*. Doktè a gen yon bous nan yon inivèsite Bostonn. Pou li ka benefisye bous la, l oblije al travay ak abite nan yon lopital ki sou kont inivèsite ki ofri li bous la. Yon sitiyasyon ki mande pou li kite fanmi li nan yon vil pou l al etidye nan yon lòt. Madanm li pa te janm abitye fè travay nan kay, nou ka konprann sa, se pitit msye *Sadrack*. Lakay, tankou nou te wè li deja, pou yo 6 manm fanmi an, te gen 6 moun (restavèk, bòn, gason lakou) k ap sèvi yo. Chèlbè yo te ka fè ann Ayiti yo, pa gen ni mwayen ni enfrastrikti pou sa Etazini. Se pa mwayen non ki pa genyen vrèman, se peyi a pito ki pa estriktire pou sa. Pa gen kay lakou ni sa nou rele depandans lan Etazini.

Lavi p ap kite moun ki gen lajan mennen l kote yo vle. Yon fwa detanzantan, n ap gen pou nou konprann lajan se sèlman yon zouti l ye. Lè pou lavi bay yon moun leson, li p ap bezwen konn ki kantite lajan ak byen li genyen.

Absans doktè Polidò nan kay la t apral montre *Marie France* tout koulè lakansyèl la. Se 2 bra madanm nan ki te kase. Li te oblije okipe ti moun yo, netwaye kay, fè manje, e latriye. Li pa t abitye ak fè travay; ni li pa janm te prepare pou pran responsablite konsa.

Anpil fwa, lavi a konn pa twò fasil tou pase sa pou sila yo ki gen lajan. Lajan nan anpil sikonstans pa sifi pou fè kè moun kontan. L ap depann de ki jan nou chwazi pou n itilize zouti sa a. Nou ka fè anpil byen ak li, menm jan nou ka itilize li pou nou fè anpil mal si se sa nou ta chwazi. Lajan touye konsyans anpil moun. Nou konprann fanmi *Sadrack* te gen lajan; men, sa pa vle di lavi yo te pi

fasil pase sa. Plis nou gen mwayen, dèfwa se plis nou chache pwoblèm bay tèt nou.

Malere, malerèz andeyò ak nan vil nou yo toujou pran dispozisyon pou yo montre pitit yo lavi di, ak mizè. Yo pa bezwen montre yo dèfwa, y aprann li pou kont yo, reyalite a klè chak jou devan yo. Konsa yo ka naje pou soti nan nenpòt ki lak yo ka tonbe. N ap toujou tande y ap di : «Tou rich pa mal, se tounen dèyè ki pwoblèm». Move lavi blayi sou tout wout moun andeyò, yo pa bezwen al chache kontre ak li. Akòz sa, n ap jwenn anpil ti jenn fi andeyò depi 8, 9 an, manman yo montre yo lave, pase, fè manje ak fè travay nan kay. Yo kòmanse aprann kuit trip poul pandan manman yo ap kuit poul la. Lè y al larivyè, manman an ap lave gwo kivèt rad, li bay ti medam yo lave kilòt ak tòchon kizin yo. Lematen, yo leve, yo bale lakou, yo ede manman yo fè kafe ak prepare manje. Konsa, nan ede ak nan pratike yo vin maton menm jan ak manman yo nan tout sa k ap fèt nan kay la. Sa pa vle di tout fanm andeyò osnon tout pitit malèrèz konn lave, pase ak fè manje. Pa gen lontan, lave, pase ak fè manje se te paspò pou jenn fi ki te bezwen marye. Konesans sa yo depann nan ki kay fanm sa a te leve. L ap konn sa manman li te konn fè ak posiblite pou l amelyore lè li jwenn yon okazyon.

Kanta pou medam ki leve lavil yo, toujou gen yon bòn ki pou fè tout bagay. Ti moun sa yo pa janm vrèman gen obligasyon pou yo fè anyen nan kay la. Anpil fwa menm twalèt yo yo gen dwa pa ka fè byen. Yo pase plis tan nan li woman, fè ti pil gwo pil nan telefòn, televizyon ak woze zong. Bòn nan fè manje, li lave, li pase, li

netwaye. Sa fè anpil demwazèl ki leve lavil gen dwa pa konn ki jan pou yo okipe yon kay.

Tina ap travay nan otèl *La Ferme* kòm sipèzè chanm. Se ti prensip manman li te montre l yo, l ap itilize nan travay sa a. Yo pa te bay moun fòmasyon nan peyi a pou prepare yo pou yon travay konsa. Tina te mete tout nanm li nan travay la. Msye *Sadrack* te satisfè tou ak pèfòmans li. Tina te vin youn nan moun li te konte anpil sou li nan fonksyònman otèl la apre manadjè yo. Msye *Sadrack* fè pitit fi li ak madan *Wilner* konpliman poutèt yo te mete Tina sou chimen li.

Etid doktè Polidò gen pou l al fè a ap dire 2 an. Ki vle di, madanm li ap gen pou li pase 2 an sa yo nan gwo tribilasyon. Rive yon pwen, *Marie France* santi li pa kapab ankò. Nouvèl Tina ap travay nan otèl la te ba li lespwa. Li kòmanse ap ranje plan ankachèt ak manman li pou konn ki jan li ka mande papa li pou li ta voye Tina vin ede li. Se pa t ap yon bagay fasil. Mouche *Sadrack* bezwen Tina nan otèl la, li pa fasil pou jwenn moun ki gen karaktè ak ki onèt tankou Tina.

Atitid Tina a pa te fè tout moun ki t ap travay nan otèl la plezi. Jalouzi t ap bouyi nan kè anpil lòt medam ki te nan djòb la anvan li. Gen plizyè rezon ki te esplike jalouzi medam yo t ap fè a. Genyen sila yo ki jalou paske yo te la anvan li, gen lòt se paske li te konn li ak ekri, epi, li te konprann ak pale fransè. Tout moun ki abitye ak koutim lakay ka gen tan imajine nan ki lak Tina te tonbe ak moun sa yo. Yo tèlman t ale lwen, yo te rive mete pwazon nan manje pou li. Yo bliye si Tina se nan yon fanmi danti li soti. Sitiyasyon an pa te pi bon pase sa pou

Tina. Li te oblije toujou ap veye kò li ak moun ki t ap travay ansanm ak li yo. Men, pi bon pwotektè Tina te genyen se papa Bondye. Li te la ap veye sou Tina pou malè pa rive li. Chimen Tina ap gen pou li pran yo p ap fasil, y ap chaje ak pikan kwenna ; men Bondye ap kenbe men li. Non sèlman sa, l ap ba li pasyans ak kouraj.

*Marie France* ranje plan l ak manman li. Li mande papa li pou ta chache yon moun pou li ta voye vin ede l ak ti moun yo. Li konnen byen mouche a pa gen relasyon konsa. Men se konsa yo te ranje plan an pou yo ka rive kote yo bezwen an. Li esplike papa li jan lavi a ap bwase bil li. Li mande l, èske Tina pa ta ka ede li jwenn yon moun nan moun ki konn vin kenbe pou li lè li pa la yo.

Tina te gen 2 zanmi ki te ka pwofite opòtinite sa a ; men, gen youn ladan yo ki gen tan pati deja. Msye *Sadrack* te mande Tina pou li mande lòt zanmi li an pou li ba l yon lèt ak yon foto pou li ka voye bay msye ak madan Polidò si li ta enterese. Lè *Marie France* resevwa lèt la ak foto a, li deklare fi a twò lèd. Li p ap anplwaye yon moun lèd konsa pou travay lakay li ak ti moun li yo. Msye *Sadrack* te sezi tande rezonman *Marie France* lan. Li pa te ka konprann li, men madanm li te gen plis limyè. Li pale ak pitit fi li nan telefòn devan msye *Sadrack*. Konvèsasyon an se te pou fè papa a konprann ke se Tina li vle, men, li pa te ka di li sa klè. Sonje Tina te gen tan pase 5 an ap travay ak li deja. Kèlkeswa lòt moun yo ta pwopoze li, madanm nan t ap jwenn kichòy pou li repwoche li. Man *Sadrack* pase ti plim poul nan zòrèy mari li jiskaske li fè l aksepte voye Tina al jwenn moun yo. Pawòl ki te plis touche kè msye a, se koze byennèt ti

pitit pitit li yo. Li ta renmen yo gen yon moun yo ka fè konfyans ak ti moun yo. Pa gen anyen gran papa ak grann p ap fè pou ti pipit pitit yo. Apre ti pale gran moun yo te fè antre yo, yo dakò pou voye Tina ale jwenn *Marie France* Etazini. Jiske la, poko gen anyen ki fasil pou Tina nan lavi a. Li goumen kont jalouzi ti zanmi klas li yo, li genyen. Li goumen kont volonte danti yo, li genyen. Li goumen kont tristès, dèy ak chomay, li genyen. Li goumen kont pwazon, jalouzi ak mechanste, li genyen. Se konsa Tina t ap chape anba jalouzi medam yo, se pa premye fwa sa t ap rive nan lavi li. Tina gen anpil lòt batay pou li genyen si li ta renmen mete kouwòn viktwa a sou tèt li. Li genyen plizyè batay deja ; men, sa pa te vle di li te genyen gè a pou sa.

Yo mande Tina pou l al fè foto paspò kay *Abraham* sou «*Rue des Miracles*». Mesye *Sadrack* konsidere bon sèvis Tina ap bay nan otèl la, li sonje jan li te ye ak ti moun yo pandan 5 an li te pase ak yo deja. Li reyalize, pa gen yon pi bon moun pou sitiyasyon an pase Tina. Sa fè li santi Tina se yon bon moun, se pa yon sikonstans ki te fè l aji byen. Jan li konnen pitit fi li difisil, si li ka mande pou Tina ankò, sa vle di, Tina bon tout bon vre. Li kontan se yon moun konsa l ap voye pou al ede *Marie France* ak ti moun yo. Konsa abitid ki te egziste deja va kontinye. Nan reflechi sou kantite sèvis Tina gen tan rann fanmi an deja, msye *Sadrack* deside l ap fè Tina yon gwo kado pou sa. Bay Tina yon viza pou l al Etazini, se t ap yon kado. Msye *Sadrack* konnen gen anpil modtèt yon moun ka genyen, si l ale Etazini ak yon viza touris. Li itilize

koneksyon diplomatik li pou li voye Tina Etazini ak tout libète li.

Li deside tou fè yon demann rezidans pou Tina. Konsa li p ap gen pou l al pase mizè pou papye lè li rive. Se youn nan pi gwo kado li te ka bay Tina. Imigrasyon Etazini pa te sa l ye jounen jodi a. Pati aletranje pa t enterese Ayisyen pase sa tou epòk n ap pale a. Sila yo ki renmen peyi a tout bon pa te dwe pati kite li. Dyaspora se pa t yon mo ki te fè tout moun plezi lè yo tande li.

Jou yo vanse byen vit ansanm ak dosye Tina yo. Li tounen andeyò pou al bay papa li nouvèl la. Se lè sa a, nonk Nòvil fè li sonje pawòl manman li te di l anvan li te mouri a. Se pa 2 kontan moun yo te kontan pou li.

Pou finalize papye Tina yo, msye Polidò ak madanm li voye yon lèt ki esplike ki sa y ap ofri Tina. Nan lèt sa a, yo di y ap peye li 45 dola chak senmenn, y ap ba l yon chanm konfòtab pou li dòmi, manje ak rad pou lè li fè frèt. Se enfòmasyon ki te ekri sou papye; men, yo pa te swete pou Tina te konnen osnon tande yo.

Tina pa te premye, ni li pa te dènye moun ki te gen plan konsa ranje pou yo. Nou konnen anpil moun Pòtoprens osnon lavil konn voye chache ti moun andeyò nan menm kondisyon sa yo. Yo pwomèt paran ti moun sa a, y ap voye li lekòl, y ap fè tout bagay pou li. Kou ti moun sa a rive Pòtoprens, yo fè li tounen restavèk. Konbyen lòt moun ki fè lòt bèl pwomès konsa, alòske se desepsyon ki kache dèyè yo ?

Fè yon moun antre Etazini se yon gwo privilèj. Pa gen moun lakay, sitou andeyò ki p ap kontan jwenn yon favè konsa. Se pa premye fwa Tina ap nan sitiyasyon sa a

tou. Sonje ki jan li te vin ateri Pòtoprens. Yon vwayaj lòtbò, nan avyon, ak rezidans se yon benediksyon. Menm lè se mizè moun nan vin manje nan peyi etranje, tout moun li kite dèyè swete lè li fin pase anba pye sabliye a, li p ap bliye yo. Depi w pase anba pye sabliye sa a, ou vin rich menm kote a. Sèl sa w gen pou fè, se soukwe pye bwa a pou lajan sot tonbe.

Jou pou Tina al nan entèvyou nan konsila a rive. Se msye *Sadrack* ak relasyon diplomatik li ki prensipal garanti dosye a. Li voye chofè l al mennen Tina nan randevou a. Konsil la poze Tina yon kantite keksyon sou plan vwayaj li a. Konsil la lonje lèt madan Polidò te voye a bay Tina. Se an fransè lèt sa a te ekri. Se nan lèt sa a, li tou aprann kondisyon travay li pral fè a. Moun yo pa te panse Tina t ap janm konnen ki enfòmasyon ki te nan lèt yo te ekri a. Tina pwofite li pi plis enfòmasyon li te kapab; li te fè l ak inosans. Poutan san li pa te konnen, enfòmasyon sa yo t apral itil li denmen. Konsil la bay Tina tout papye li t ap bezwen pou l antre Etazini.

Mesye *Sadrack* di Tina li ba li rezidans lan kòm rekonpans pou bon karaktè li ak tout bon sèvis li rann fanmi li. Sa yon moun plante, se sa li rekòlte. Se te pi gwo kado msye a te ka bay Tina. Pi devan n a wè enpòtans favè msye a fè Tina a.

## Esklav yo ak kolon yo se dechè esklavaj

Tina pran avyon pou Etazini. Dòmi pa pran li fwa sa a, tankou lè li t ap vin Pòtoprens ak mè yo. Li rete je louvri ap obsève tout sa k ap pase. Li debake nan ayewopò *Kennedy* kote msye *Sadrack* te fè aranjman pou moun vin chache li. Tina pase 3 jou nan yon otèl Nouyòk ak moun yo. Apre sa, yo mete li nan bis pou l al jwenn man Polidò Bostonn. *Marie France* ak doktè Polidò resevwa li san chalè, san emosyon. Sa pa etone li tou paske li te gen tan konnen ki moun madanm nan ye deja. Tina se delivrans madanm nan, se pi gwo kado l te ka jwenn nan men papa l ak manman li nan moman an. Li pa ta renmen Tina santi sa, pou li pa leve tèt gade li.

Nan ti wout nou gen tan fè ansanm nan istwa sa a, nou ka wè gen yon pakèt bon sitwayen ak sitwayèn ki pozisyone yo sou chimen Tina pou chanje lavi l yon jan osnon yon lòt. Se sa ki bay lavi a sans li, paske gen anpil bagay nan lavi a nou pa ka kontwole. Se sèl Bondye ki konnen ki kote l ap mennen nou.

Nou te wè byen bonè, Tina pa t oblije; men, pou li te ka satisfè santiman madan Kalout, li te kite lakay manman li pou l al abite kay matant li. Renmen deplase a kapab te tou enstale li nan konsyans Tina depi lè sa a. Madan Kalout pa te gen move entansyon, ni li pa te yon move moun. Se matant Tina li te ye, nou konnen li te renmen l anpil. Pa gen anyen pou nou repwoche ni manman Tina, ni matant li.

Gade ki jan Tina al jwenn mè yo san papa l osnon manman li pa pran responsablite mennen l ale. Yo te bay Maliya responsablite a pito. Eske se pa rezon sa a ki fè yo pa te santi obligasyon pou se yo-menm ki mennen Tina tounen lè li vin tonbe malad ? Nan lavi, yon moun gen yon sèl chans pou fè lòt moun respekte w. Si w rate l ou kondane pou ap mande respè w tout kote w pase.

Tina rive Pòtoprens, li konnen li te sipoze ak sè *Rose.* Yon jou apre li rive, sè *Rose* pase li bay man *Dartiguenave* tankou yon ti kabrit. Paran Tina pa t okouran kote pitit yo a te ye. Tout konfyans yo te fè mè a ak pitit fi yo a te gen tan vyole apre sèlman yon jou. Tina, ki te gen tan detache ak koze rete yon sèl kote a, li pa menm santi sa. Nan laj li te ye a, li nòmal pou sa pa te di l anyen tou.

An reyalite, ki respè sè *Rose* gen pou fanmi Tina ?

Nou pral reyalize sè *Rose*, man *Dartiguenave* ak tout fanmi yo, se moun yo ki dwat nan karaktè yo ak nan aksyon yo. Tretman Tina resevwa lakay yo se temwanyaj karaktè yo kòm bon kretyen. Rezònman man *Dartiguenave* lè Tina di li manman l di si l tounen lakay li, li p ap konsidere li kòm pitit ankò a, se yon lòt prèv bon kè madanm sa a. Sèl pwoblèm nou ka wè nan tout istwa sa yo, se respè yo manke pou peyizan ki se fanmi Tina yo.

Ki moun k ap janm konnen ki sa Tina te ka ye nan lavi si li pa t ale abite kay matant li, si l pa t ale Pòtoprens ak sè *Rose*, si l pa te pase nan lakou kay madan *Dartiguenave*? Men yon fwa ankò, lavi Tina pral pran yon lòt direksyon. Volan lavi a pa janm nan men li pou l dirije l kote li ta renmen. Toujou gen yon lòt moun ki kenbe volan an pou li.

Lavi Etazini se youn nan pi gwo inivèsite yon moun ka pase. Pou sila yo ki soti Ayiti, li montre yo disiplin, responsablite, respè pou otorite ak pou lavi. Sila yo ki gen ògèy ak konplèks, peyi sa a ka desounen yo nan 2 tan 3 mouvman. Tout wondonmon ak awogan vin dou pase mouton. Tout ti bat kò jwenn baton ki mizi dèyè yo. Sou kèlkeswa lalin ou te fèt la, Etazini pa konn moun ki fèt, ni nan bon, ni nan move dekou. Men, si w chache, w ap jwenn, si w frape y ap louvri ba w antre. Si w gen respè pou tèt ou, w ap jwenn moun respekte w.

Tina pa menm te frape, yo louvri ba l antre. Doktè a ansanm ak madanm li antre nan estasyon bis la pou y al pran Tina. Yo konnen li pa t ap konprann anglè, ni siy ki endike direksyon pou li suiv pou li soti deyò estasyon bis la. Tina kòmanse ap reve byennèt ak demokrasi peyi sa a ka ofri. Pawòl pye sabliye a genlè gen yon verite ladan li. Madan Polidò pa sanble ak moun li te konnen Ayiti a. Men, ki sa ki ka chanje konpòtman moun vit konsa nan peyi sa a? Li ta sanble yon chanjman mirak, moun pa ka chanje vit konsa, sitou moun lakay.

Te gen yon gwo soulajman nan lespri moun yo ak Tina ki vini an. Yo kòmanse ap repase plan yo te genyen pou konn ki sa yo ka fè ak ki lè. Menm pitit yo santi yo ka kontinye fè ak Tina ki vini an. Tout plan yo gen tan chanje sou do Tina.

Se yon vandredi apremidi Tina te debake. Doktè a te vini pou li te ka resevwa Tina ak vizite fanmi li. Sou wout yo, pandan y ap soti nan estasyon an, yo achte pitza ak koka kola pou selebre Tina ki vini.

Doktè Polidò, se te yon krèm Ayisyen. Li gen respè pou tout kretyen vivan. Ou p ap janm tande yon move mo sot nan bouch li. Ou p ap panse li ka panse move mo egziste tèlman li se yon moun ki debyen.

Metye doktè a, anpil fwa, genlè mete moun anfas reyalite lavi a pi byen pase anpil lòt metye. Doktè konprann ki sa soufrans ye, sa ka ede yo konprann ki sa lanmò ye tou. Konbinezon tout bagay sa yo ka fè santiman respè pou kretyen vivan ak pou lavi yo grandi nan lespri doktè yo yon jan li ka pa grandi nan lespri lòt moun. Wòl doktè se ede sove lavi ak swaye sila yo k ap soufri. Si gen doktè ki te respekte angajman yo ak devwa sa a, doktè Polidò te youn ladan yo. Gen moun, lajan, ras, relijyon, tit ak nasyonalite pa anpeche yo egziste ak pou yo aji tankou bon kretyen vivan.

Nan yon peyi tankou Ayiti, kote esklavaj te tabli kòm mòd lavi pou yon gwoup moun, tout moun pa te moun. Se koulè, richès ak ras ki te endike ki moun ki moun. Li nòmal pou sosyete nou an ap trennen nan mizè jan l ye kounye a. L ap pran anpil tan anvan pou nou retire mak sa yo sou nou. L ap pran pi plis tan toujou anvan pou nou retire mak ki nan konsyans nou yo. Pa gen mwayen pou yo ta korije jodi demen, paske li te pran digdantan anvan pou nou te vin nan eta nou ye a. Destriksyon ak defòmasyon fizik yo pran mwens tan pou yo disparèt pase destriksyon moral ak sosyal yo. Nou te fè lontan nan eta sa a, plis yo te fè nou konnen li nòmal pou nou egziste konsa paske nou pa moun. Li pi fasil pou fè karaktè yon moun tou nèf tan pou eseye korije youn, etanp esklavaj la te gen tan detui nanm li ak kò li.

Diferans n ap pale la yo afekte moun ki nan esklavaj yo. Yo soufri nan kò yo ak nan lespri yo. Sa anpeche moral yo devlope lide klè sou pozisyon yo nan sosyete a. Yon esklav pa gen dwa panse a sa l ap gen pou li fè denmen osnon nan yon mwa. Libète sa a, se mèt li ki genyen li. Rezilta a, jodi a, menm nan gouvènman nou yo, n ap wè pa janm ka gen plan pou denmen. Pa janm gen pwogram, ni plan ki ale pi lwen pase dire manda moun ki gen pouvwa a. Chak gouvènman, lè yo gen tan, ka gen yon plan ; men, pa janm gen yon plan pou peyi a. Kondisyon sa a fè nou pa ka vanse sou chimen devlopman ki ka dire. Nou pa ka vanse, ta sanble nou pa menm ka kanpe anplas. Nou gen lontan se bak n ap fè. Pa gen rezon pou jodi a pou nou ta nan sitiyasyon nou ye la a toujou. Elit entèlektyèl ak ekonomik peyi a demisyone nan responsablite yo. Pa gen lòt kote devòpman peyi a ka soti, si se pa nan yo.

Kounye a, nou fin wè sitiyasyon sila yo ki t ap soufri, pa panse se yo-menm sèlman sistèm nan defòme. Otan ke li te deranje eta fizik ak moral esklav yo, se otan li te defòme panse sila yo ki te mèt esklav yo. Se defòmasyon sa a, ki fè distans ki separe 2 klas moun sa yo pa janm sispann ogmante. Pou esklav yo ka esklav fòk mèt yo mete yo nan pozisyon pou yo konnen ak santi se esklav yo ye. Se pa yon travay ki fasil pou nenpòt ki moun fè. Pou gade yon kretyen vivan ki sanble ak ou nan tout bagay ; epi pou deside akoz koulè po li pou di, li pa moun menm jan ak ou, sa mande anpil egzèsis ak pratik. Li mande pou detui valè sakre yon kretyen vivan ka genyen nan je w. Li mande pou jete lanmou, respè ak

moral ou dwe moun sa a. Fason kolon an trete esklav li yo reprezante vrè eta defòmasyon kè li. Pi souvan nou pale de enpak esklavaj sou esklav yo san nou pa janm konsidere efè li sou eta nanm kolon yo. Youn pa mache san lòt. Se sa tou ki esplike, menm nan tan lè esklavaj te pi popilè, te toujou gen blan ki kanpe kont li, paske yo tout pa te menm. Chaje ki pèdi lavi yo, nan defann dwa kretyen vivan ki pa te gen menm koulè ak yo. Yo te jije tout moun se moun, tout moun te merite respè ak diyite kretyen vivan. Kounye a, esklavaj pa menm jan an ankò ; men, sa pa anpeche chaje moun ki kontinye panse yo siperyè lòt akoz koulè po yo.

Se sèl fason kolon an ka prepare lespri li pou li ka maltrete kretyen vivan parèy li a. Domaj la fèt nan tou 2 kan yo. Pawòl la di : «Sèl moun ki ka konn sa k ap pase nan sèvo yon wa, se yon sèvitè. Sèl moun ki ka konn ki sa k ap pase nan sèvo yon sèvitè, se wa a». Se yon fason pou di nou, tout rèv sèvitè a, se pou li ta ranplase wa a, alòske pi move rèv wa a ka fè, se wè li pa wa ankò, pou l oblije al sèvi volonte yon lòt moun.

Pou monn nan vin jan Bondye te kreye li a fòk anpil nan baryè ki separe wa a ak sèvitè l yo ta disparèt. Pa atann nou, yo tout ka disparèt, paske fòk gen yon bèje ki pou mennen twoupo a. Se diferans ki egziste antre nou yo, ki bay nou chak yon valè espesyal ki pa gen anyen pou li wè ak lòt yo. Men, lè diferans sa yo vin twòp, li kreye plas pou jalouzi, divizyon ak abi devlope. Sila yo ki pi fò eksplwate sila yo ki pi fèb jouk yo mete yo nan esklavaj ak nan restavèk.

Chak pen gen fromaj yo. Bondye mete bò kote chak moun yon lòt ki pou sipòte li nan feblès li. Anpil moun nou wè ki marye, anpil fwa, gen youn ki ka dou, alòske lòt la ka mechan. Nou konn pa menm ka konprann kòman youn fè tolere lòt. Yon nonm ki bwè tafya, ki fimen, ki nan dwòg, ki nan bal adwat agoch, nan plezi tout kote tanbou frape ka gen pou madanm li, yon fi ki p ap mete yon ti vè kremas nan bouch li. N ap jwenn li renmen, onore ak respekte mari li jan l ye a. Mari sa a, se pi bon moun ki te ka genyen pou li. Nou di bon moun, ki jan nou ka deside ki moun ki bon ak ki moun ki pa bon? La a ankò nou bay tèt nou twòp otorite sou lavi frè nou ki ka gen vis ak defo. Nou-menm, nou gen defo pa nou ki ka kache anba kabann. Sa nou wè ak sa nou ka konprann de yon lòt moun pa sifi pou nou deklare moun sa a se yon bon osnon yon move moun. Se pito eta kè moun nan ki plis ka ede nou fè diferans sa a. Malchans pou nou, nou pa ka ale lwen konsa.

Se nan sitiyasyon sosyal konplèks sa a, Tina debake Bostonn. Li pa plis pase yon foumi ki kwoke anba talon pye soulye moun yo.

# Lavi konplekse nou

Nou fè yon bèl rale sou karaktè ak valè moun ka genyen osnon yo ka pa genyen pou ranpli kèk fonksyon nan sosyete a. Nou deja pale anpil de doktè Polidò ak anpil lòt moun. Jiske la, pa gen twòp nou ka di de madan Polidò. Nou konnen li se pitit msye *Sadrack*. Atravè jan msye *Sadrack* trete Tina, nou konprann trè byen, se yon nonm rich ki gen respè pou moun k ap sèvi li. Se yon nonm ki apresye moun ki fè byen ak li. Richès ak pozisyon li nan sosyete a pa fè li gade lòt moun sou zèpòl li. Chanjman nou t ap pale anvan yo t ap fèt pi vit toujou si te gen anpil lòt moun ki nan pozisyon ki aji menm jan msye *Sadrack* aji ak Tina. Paran fè pitit ; men, yo pa fè santiman yo. Difikilte pou msye *Sadrack* te rive tabli endepandans ekonomik li gen dwa ba l anpil leson nan jan li dwe viv ak lòt moun. Sila yo ki pa gen pou goumen nan lavi a gen plis difikilte pou apresye bonte lavi. Plis nou travay di nan jaden nou osnon nan lavi pou nou reyalize kichòy, se plis li gen valè pou nou. Enpòtans msye *Sadrack* bay moun ap diferan de jan pitit li yo wè moun. Tina gen dwa enpòtan pou msye *Sadrack*, alòske li pa vo anyen pou madan Polidò. Antouka msye *Sadrack* voye Tina bay pitit fi l apre madanm nan konvenk li. Tout grann ak gran papa gen kè sansib lè n ap pale de pitit pitit. Nou ka santi ki sa ki pase nan tèt msye *Sadrack* lè madanm nan pale li de ti moun yo ki bezwen èd Tina.

Nou te nan fèt pitza ak koka kola ki te fèt lè Tina rive nan kay la. Ti moun yo te kontan wè Tina ankò. Yo

te plis kontan toujou pase paran yo, paske ti moun pa ka fè ipokrizi. Yo sonje jan Tina te konn pran swen yo. Apre yo fin manje, man Polidò mennen Tina desann nan sousòl la, l al montre l chanm li. Sonje nan lèt la, yo te di y ap ba l yon chanm konfòtab pou li viv. Antouka, ti kwen kote yo mete yon ti kabann pou Tina dòmi an pa gen anyen pou li te wè ak mo konfòtab la. Se kapab youn nan dènye fwa man Polidò t ap pase nan espas sa a tou pandan tout tan Tina ap gen pou l pase lakay li. Te gen aparèy chofay kay la ki tou pre a k ap degaje move gaz. Pa gen anyen ki separe espas kote Tina kouche a ak espas kote aparèy la ye a. Lè w fèk sot Ayiti, detay sa yo pa gen enpòtans pase sa. Sonje Tina lè li te rive Pòtoprens, li te kontan paske li pa te andeyò ankò. Men, Tina n ap pale kounye a pa gen 10 ni 12 an. Je li louvri yon ti kras pi plis ; men, sa pa anpeche li te yon moun ki soudevlope toujou. Nou te fè yon ti rale sou esklav ak kolon; tan esklavaj la pase, pa gen sa ankò. Esklavaj pa egziste sou fòm nou tout te konnen li an ankò ; sa pa vle di pa gen esklavaj. Tan pou nou rele l esklavaj, n ap rele li rapò moun rich ak moun pòv pito.

Moun rich yo vin adopte konpòtman kolon yo. Yo pa kite ni mès, ni defo yo dèyè. Yo pèfeksyone travay kolon yo te kòmanse fè sou esklav yo, pou reponn a objektif pa yo, nan jan pa yo, ak nan tan pa yo. Piske nou tout klanmen nou se pitit *Dessalines*; gen enjistis nou pa ta dwe fè youn lòt. Men, bèt k ap dòmi nan nou an, yon fwa detanzantan, ap soukwe kò l, li menm ka voye pye. Moun k ap travay kay moun, anpil nan yo jwe wòl esklav yo te konn jwe nan tan ki te gen esklavaj.

Kòm Tina te li lèt man Polidò ak mari li te voye nan konsila a, li konprann byen vit kote yo ba li pou chanm nan pa reponn deskripsyon chanm konfòtab yo te pale nan lèt la. Pasyans se yon bon remèd, se ak li nou ka jwenn tete foumi. Tina pa gen yon chen li konnen nan Bostonn. Li pa pale lang peyi a, tout bagay ap jwe kont li nan sitiyasyon l ye a. Li twò bonè tou pou li ta pale osnon pou li kòmanse revandike. Ak sajès, l aksepte sitiyasyon an san l pa di yon mo. Pousyè ki nan sousòl sa a mele ak gaz aparèy la ap degaje sifi pou ta pwatrinè Tina. Men, yon fwa an plis, n ap fè nou sonje moun ki inyoran ak inosan se sou kont Bondye yo ye. Pou deskripsyon nou sot fè de doktè Polidò a, n ap mande èske li te dakò pou se nan espas sa a Tina dòmi. Bostonn pa gen kay lakou; men, gen sousòl ak atik. Menm si madanm li ta ensiste, doktè a ta dwe nan etid li, konnen kèk rezon valab ki pou ta dekouraje li. Men, lide medam yo anpil fwa se lalwa nan fwaye yo. Sonje tou man Polidò pa nenpòt ki madanm, li se pitit msye *Sadrack*. Detay konsa, nan anpil fanmi ayisyèn se biznis fanm ; gason p ap fasil foure bouch yo ladan li.

Nan denmen maten lè yo leve, man Polidò bay Tina tout enfòmasyon sou travay la. Li montre li chanm yo pou li ranje ak kòman pou li itilize fou nan kizin nan. Tina te gen tan konn sèvi ak fou depi ann Ayiti. Se kòmsi li te la depi lontan, li pran responsablite li byen vit. Anpil nan nou, lè nou bezwen montre moun kichòy, nou fè li devan yo anvan. Konsa n espere y ap konprann sa n ap montre yo a byen vit, pou yo ka fè l apre pou kont yo. Se pa konsa sa te ye ant man Polidò ak Tina. Pa gen anpil

bagay tou li te ka aprann Tina, paske li pa janm te konn fè yo. Ta sanble, anvan Tina te vini, se nan restoran yo te konn plis achte manje. Kay la p ap sal, epi, li p ap gen pou li lave vèso, ni fè netwayay. Kou Tina vini, tout abitid sa yo te chanje. Pa gen moun nan kay la ki te vle manje nan restoran ankò. Tina pran teren an nan men *McDonald* ak *Burger King*.

Nou te nan lanne 1967, lè Tina te antre vin travay ak man Polidò Etazini. Nou konprann madanm nan te bezwen èd ak ti moun yo. Men èd pou li fè ki sa ? Li pa t ap travay, li pa te nan pyès aktivite sosyal. Travay ki pi di li te gen sou kont li, se te okipe pitit li yo. Kounye a li gen Tina pou ede l ak ti moun yo ak travay nan kay la, ki sa li pral fè? L ap rekòmanse fè menm sa li te konn fè lè Tina te vin travay ak li Pòtoprens lan.

Parès ak wazipay se move viris pou lespri kèlkeswa kretyen vivan an. Vis devlope pi fasil kay moun ki pa gen okipasyon. Kòman pou yon moun ap viv san li pa gen anyen l ap regle ?

Tina reyalize byen vit, se pa ti moun yo sèlman li te gen pou l okipe; men, li te gen madanm nan tou sou kont li. Non sèlman Tina gen pou li fè travay li te konn abitye fè yo, men li gen pou li fè travay Zuma yo tou. Li reyalize, madanm li te konnen Ayiti a genlè pa chanje jan li te panse a, li menm ta sanble li vin pi mal pase anvan. Si Ayiti li te konn gade pwogram televizyon, se kounye a li gen tan ak pwogram pou li gade.

Madanm nan pase tout tan li nan kabann tankou yon moun ki enfim. Tina sèvi li dejene ak dine nan kabann li, jan Zuma te konn fè sa. Se sèlman pou soupe li desann

vin manje atab ak ti moun yo. Li bandonnen ti moun yo ak tout sa ki gen pou fèt nan kay la bay Tina. Nan yon ti tan byen kout, Tina gen tan vin mèt kay la. Li te kòmanse konprann ki sa yo te pare pou li tou. Li reziye l, li travay san repo nannwit tankou lajounen. Apre ti moun yo fin ale lekòl, li ranje chanm yo, epi li fè travay nan kay la anvan l al kòmanse prepare manje. Kòm Tina ak tout gangans li sou li, kantite travay li te gen pou li fè pa te di l anyen. Youn nan rezon ki fè li pa di anyen tou, se lespwa li pral touche 45 dola chak senmenn nan. Lè w soti nan 10-15 dola chak mwa pou vin tonbe nan 45 dola chak senmenn, ou panse w ka al konstui gwo palè nan peyi Lespay.

Yon moun ki ka viv jan man Polidò ap viv la, fòse nou reflechi sou eta mantal li. Pou panse pozitif devlope nan lespri yon kretyen vivan, fò l ap fè aktivite fizik, sosyal, moral ak mantal. Yon moun ki pa angaje nan pyès anyen ki pou t a fè li konprann ki jan moun ap viv ka soufri anpil. Se aktivite sa yo ki pou fè bon rezònman devlope nan lespri li. Se nan pataje ak konprann eksperyans lòt moun nan lavi, yo va pran gou ak sans lavi pa yo. Ki sans lavi a genyen san egzèsis sa yo ? Lavi a se tonbe, leve, tonbe ankò, leve ankò, jiskaske nou konprann ki sa ki fè nou t ap plede tonbe leve a, pou nou kanpe pou tout bon san nou pa pè nou ka tonbe.

Nou sonje Tina te kite 2 premye travay li te jwenn Pòtoprens yo, paske yo pa te reponn a edikasyon li osnon a sa li te espere. Sa ban nou yon lide kantite diyite ak konplèks ki te gen tan grandi kay Tina. Lòt atou li te genyen, se anviwònamn kote li t ap viv yo. Mè yo pa pale

kreyòl antre yo, lakay man *Dartiguenave* se fransè yo pale tou. Sa te pèmèt li pratike ak pale fransè pase anpil nan nou ki pi avanse pase li lekòl jodi a. Lang li te lejè nan bouch li, pou jan li te ka kominike nan lang fransè a. Li te yon bèl jenn demwazèl tou ki te fè anpil gason pa ka mache dwat sou chimen yo lè yo kwaze ak li. Yon demwazèl chik konsa pa gen plas pou li tou nan yon kouvan. Gen anpil lòt fason li ka sèvi volonte granmèt la san li pa antre nan yon kouvan. Gen moun ki ta dwe di sè *Rose* mèsi pou sa. Antouka, travay dòmi leve ak tout responsablite sa yo pa t ap jwenn Tina Pòtoprens. Men, Etazini, aletranje, nan vil Bostonn pa gen pwoblèm. Nou se Ayisyen, men ki eritaj Fransè yo kite pou nou :

Nou konplekse !

## Lagoni an kòmanse

Enfòmasyon se pouvwa. Ak enfòmasyon Tina te genyen sou jan y ap peye li a; l ap suiv ak anpil atansyon konpòtman madanm nan. Yon senmenn pase, li pa peye Tina. De senmenn pase, 3 pase, 4 pase, Tina pa touche. Li kòmanse ap mande tèt li, èske se nan restavèk li vini osnon èske se travay li vin travay. Li poko konn si se chak mwa osnon chak senmenn l ap touche, ni li pa vle mande tou. Li gen pasyans. Sou senkyèm senmenn nan, madanm nan peye li 30 dola. Se te yon desizyon ki te byen kalkile. Moun k ap travay ann Ayiti, se chak mwa yo peye yo, li fasil pou li ta fè Tina sonje sa, si jamè li ta poze keksyon. *Marie France* pa te bliye mande papa li konbyen kòb Tina t ap touche nan otèl la.Trant dola se 2 fwa sa Tina t ap touche, li byen konte l; men, li te mal kalkile li.

Tina pran 30 dola a, san li pa di anyen ; men, l ap reflechi sou ki sa li ka di. Li pase tout senmen nan ap reflechi sou sitiyasyon li an san li pa fin konn sa pou li fè. Li pa dekouraje tou, li kontinye fè tout sa li ta dwe fè pou asire li satisfè patwon l yo. Tina pa konsidere l ap travay ak man Polidò, li mete nan tèt li se ak msye *Sadrack* l ap travay pito. Ak lide sa a, li panse l ap pi fasil pou li fèmen je li sou tout sa madanm nan ka di osnon fè. Plis tan ap pase, se plis Tina ap gen okipasyon. Plis l ap gen okipasyon, se mwens madanm nan apresye devouman li. Apre yon mwa jou pou jou, madanm nan ba li 30 dola ankò. Li aksepte li san pale, li kòmanse ap reyalize genlè

se kòb sa a l ap gen pou li touche pandan tout vi li. Tina fèk vini nan peyi a, li twò bonè pou l ta ap bay pwoblèm. Msye *Sadrack* te twò bon moun pou l ta fè l desepsyon. Li kòmanse ap keksyonnen karaktè madanm nan ak mari li. Reyalite Ayiti a chanje koulè, Bostonn gen anpil sipriz li sere pou Tina.

Eske yo ka di yon bagay nan yon lèt yo siyen anba li, alòske yo konnen nan fon kè yo se manti ?

Si yo ka bay konsila a ak paran yo gwosè manti sa a, l ap mande èske se moun yo li ka fè konfyans. L ap mande tèt li tou ki respè y ap gen pou li ki pa menm yon foumi anba pye soulye yo ?

Eske moun sa yo gen konsyans tou ? Pou yo mete l ap travay jan l ap travay la ; epi pou yo peye li 30 dola sèlman chak mwa ?

Eske moun sa yo onèt ak tèt yo ?

Apre 3 mwa nan rejim 30 dola a, Tina deside mande yon esplikasyon. Li pwoche madanm nan sou keksyon an:

- Madam, eskize mwen wi. Mwen pa konprann anyen kòman fè se 30 dola w peye mwen pa mwa, alòske se 45 dola chak senmenn mwen te wè nan lèt la?
- 45 dola ? ki moun ki te di y ap peye w 45 dola Tina ? De ki lèt w ap pale?
- Lèt nou te voye bay konsila a.
- M pa konn de ki lèt w ap pale non Tina. Ki moun ki te voye lèt sa a bay konsila a ?
- M te wè siyati w ak siyati doktè Polidò anba li.
- Kote w te wè lèt sa a menm ?

- Lè mwen t al nan konsila a nan entèvyou a. Yo te banm li lèt nou te voye a, mwen konn konbyen kòb nou t a dwe peye mwen chak senmenn ak nan ki jan nou te di n ap trete mwen.
- Anh, ok ! Mwen wè de ki lèt w ap pale.

Madanm nan pèdi bon anj li, lè Tina esplike li ki jan li fè konnen sa ki te nan lèt la. Li pa janm te panse yon lèt konsa t apral tonbe anba je Tina. Li fini pa aksepte se li-menm ak mari li ki te voye lèt la. Li kontinye pou li di Tina :

- Men, fò mwen di w, doktè a ap pase 2 an ap etidye, nou pa ka peye w kòb sa a kounye a Tina. Lè li fin etidye, n a wè sa nou ka mete sou li pou ou.

Enfòmasyon se pouvwa, si Tina konn tout sa ki te nan lèt la, madanm nan santi enfòmasyon sa yo ba l anpil pouvwa. Otorite li genyen fè li panse yon lèt konsa te dwe rete sekrè ant li-menm ak konsil ki t ap etidye dosye a. L ap sèmante nan kè l, modtèt gen tan pran li, vwa Tina k ap pale kòmanse pa sonnen twò byen ankò. Li swete li te ka rankontre ak konsil sa a pou li ta di li sa Kasteyann te di bèf la. Li santi bra li kase, tout plan li te genyen pou transfòme Tina pou li ta vin tankou esklav li a genlè p ap mache. Enfòmasyon an reyalite se pouvwa ! Tina, ak enfòmasyon sa yo vin gen plis pouvwa pase sa madanm nan te vle li genyen. Madan Polidò panse li ta dwe fè papa li konnen jan konsil la derespekte otorite li kòm gwo diplomat.

Tina reflechi sou sa madanm nan di li a. L ap gen pou li rale 2 an ap bourike pou 30 dola chak mwa anvan pou yo ta peye li sa yo te di y ap peye li a. Madanm nan pa di l, y ap peye li 45 dola a non, men y a mete kichòy *sou 30 dola a. Ki vle di, pandan 2 an, y ap peye li sèlman* 15% nan sa yo te dwe peye li. Pandan 2 an, y ap gen pou yo peye l antou, 720 dola.

Ki sa y ap fè ak rès 85% ki rete a, 3960 dola?

Ki jan y ap ranje sa ?

Eske y ap peye li tout yon sèl kou, oubyen èske se lajan ak kouraj li k ap gaspiye ?

*Men ki jan 2 moun ki repranzante elit entèlektyèl ak* ekonomik peyi nou an trete yon malèrèz k ap chache yon lavi miyò. Fòm eksplwatasyon sa a pa twò diferan de sistèm esklavaj nou t ap pale a. Ki chans Tina ap genyen pou l chanje sitiyasyon li nan sosyete a ? Antouka nou wè asistans li bezwen an p ap soti bò 2 elit sa yo.

Sa pa te pran lontan pou Tina te kòmanse ap pran imilyasyon nan men madanm nan. Li fè li gwo esplikasyon pou tout ti bagay. Li konnen Tina pa gen kontak ak pyès lòt moun ki ka ede l osnon ki ka ba l yon kote pou li dòmi si li ta deside kite kay la. Men, li panse tou Tina dwe peye li pou rezidans ak opòtinite papa li ba li pou vin Etazini an. Se pou rezon sa a, li deside pou li prije dènye ti gout san li ka jwenn nan venn Tina. Li konnen li pa gen lòt kote li ka ale, anplis sa, li pa pale anglè. Tout rezon sa yo fè li pi difisil pou Tina ta soti anba madanm nan.

Jan nou te pale anvan an, madanm nan ap etidye taktik matyavèl pou konn ki jan li ka redui Tina a anyen.

Pou li reyisi, l oblije fè l konnen li pa yon moun menm jan ak li. Nou te wè li deja, nenpòt ki moun pa ka gen esklav sou kòmand yo. Gen yon preparasyon espesyal ki dwe fèt nan lespri moun sa a pou li ka sèvi ak esklav la jan sa dwa. Moun ki gen konsyans kretyen vivan ak moral pa ka fè yon travay konsa. Madanm nan te deja gen plan nan tèt li sou ki jan li t apral trete Tina. Li te gen tan konnen depi lè li te mande papa li pou voye moun nan pou li a, se yon esklav li te bezwen. Li te konnen Tina tou, li konn jan li se yon moun ki dosil, se pou rezon sa a menm li egzije papa li pou voye Tina ba li.

Dosilite sa a, se nan rasin li pran l kòm peyizan. Se menm dosilite sa a pè, frè ak mè yo eksplwate nan ti peyizan yo, pou ka itilize yo kòm sèvitè yo. Gran moun pase bay pitit yo menm respè ak konfyans yo genyen pou relijye ak relijyez yo. Ti moun yo konnen yo pa gen dwa gade monpè, pastè, chèfrè ak chèsè nan je. Se sa ki fè anpil ladan yo konn viktim move zak anba men moun sa yo. Kòm yo pa ka pale, ni yo pa gen dwa pale, yo kenbe soufrans yo nan kè yo. Majorite ti moun ki te konn viktim move zak, se te sitou anba men relijye blan yo. Moun sa yo te soti nan peyi yo ak anpil move mès. Anpil ladan yo, se te rejè sosyete sivilize yo pa te vle tolere nan mitan yo. Lè yo rive Ayiti, mesye sa yo te mèt e Seyè. Yo jwenn depi se privilèj ki egziste anba syèl ble a sitou lè yo an pwovens. Anplis sa, yo jwenn tolerans ak pwoteksyon Lajistis ak Leta. Si yo jwenn pou yo kache dèyè yon soutàn ak yon mi byen wo, se pi rèd. Anpil nan yo ap

mache sou tè a pandan nanm yo gen tan ap boule nan lanfè.

Tina pa te monte nan yon Negriye pou li te vin Bostonn. Plan ki te fèt ap tann li pa te diferan pase plan kolon yo te konn fè pou sila yo ki te konn soti ann Afrik pou vin nan tonm yo ann Amerik. Madan Polidò ka regrèt li pa te tanpe Tina ak yon fè cho lè li te rive lakay li. Tina kòmanse ap sonje lakay. L ap sonje jan papa l ak manman li t ap viv, jan lavi a ye lakay nan libète ak kè kontan. L ap sonje travay li te refize Pòtoprens yo. Li reyalize lavi li genlè pa gen volan. Si li gen volan, l ap mande ki lè se li k ap gen pou chita dèyè volan sa a. Tren an se tren lavi Tina ; men, li bouke chita tankou yon pasajè ladan li.

## Yon metye nòb

Yon lanne gen tan pase. Pa gen kominikasyon pase sa ant Tina ak man Polidò ankò. Peyizan ayisyen gen anpil pasyans, Tina se pitit yon peyizan ayisyen. Pasyans, se pa siwo kann ki mezire nan kalbas ak nan boutèy wouj pou y al vann nan mache.Tina mare nen li pou li bwè dlo santi. Li konnen li gen dwa pou li ta voye pye; men, lè li reflechi a konsekans voye pye a ka genyen, li deside bat ba. Rive yon pwen, man Polidò pa jwenn mwayen pou l atake Tina ankò. Li panse li reyalize youn nan plan l yo. Li jwenn soumisyon total sèvitè li a, osnon esklav l ap eseye fè Tina tounen an. Men, sekrè yanm se kouto k konnen li. Sèvo Tina anboulatcha; li pa gen plan, ni li pa ka fè plan.

Gen kèk enstitisyon ki ekziste sou tè a, yo gen yon misyon ki sakre nan pwoteje ak sove lavi kretyen vivan. Pa gen youn ki pi ansyen, ni pi bon nan travay sa a pase Legliz. Gen dwa chaje move lidè ak sèvitè nan Lègliz; men, enstitsyon an pou kont li rete sakre.

Tina toujou akonpanye madanm nan lè li pral nan makèt. Lè konsa, pa gen ni espas ni tan pou li ta konekte ak lòt moun. Li pa janm patisipe nan okenn aktivite sosyal. Malgre tout sa nou kòmanse konprann de *Marie France*, li pa janm rate Legliz dimanch maten ak ti moun li yo. Yo se katolik, Tina se katolik, pa gen mwayen pou li ta anpeche Tina al Legliz.

Legliz se youn nan mwayen pou li ta konekte ak lòt moun. Si madanm nan te konnen, li t ap fè tout sa li

kapab pou li pa ka al Legliz menm jan kolon yo te konn fè esklav yo. Ta sanble lè Tina t ap antre, li te pote Kòd Nwa a pou madan Polidò. Tout sa madanm nan ap fè yo sanble se nan ti liv sa a li te pran yo. Men, pou yon rezon osnon yon lòt, madanm nan mennen Tina legliz ansanm ak tout fanmi an lè yo prale. Se pi gwo erè li te ka fè. Lekòl ak Legliz, se 2 enstitisyon ki ka louvri je moun. Se nan kenbe esklav yo lwen enstitisyon sa yo, kolon yo te rive tabli ak kenbe esklavaj pandan 300 an ann Ayiti. Plan madanm nan genyen an pa mache ak ni youn ni lòt. Tina pa janm soti pou li ta kontre ak lòt moun, ki vle di, li pa gen zanmi nan peyi a. Men, Legliz, Legliz, Legliz... Nou pa ta panse enpòtans Legliz genyen nan sove nanm kretyen vivan. Moun ki reprezante osnon k ap pale pou Legliz yo gen dwa pa respekte angajman yo ; men, se youn nan enstitisyon ki rann lasosyete pi plis sèvis. Se sèl chans Tina genyen pou li kontre ak lòt moun, l ap pwofite okazyon sa yo pou li ka wè limyè.

Nan kreyasyon an, moun ak bèt tonbe nan menm gwoup. Sèl sa ki separe nou ak bèt yo se kapasite nou genyen pou nou rezonnen. Se sa ki fè nou ka fè pwogrè zannimo yo pa menm ka konprann. Nou gen yon kè ak yon sèvo ki pa ka konpare ak ankenn lòt bagay nan kreyasyon an. Nou se imaj Bondye nan jan nou panse, aji, viv ak konprann youn lòt. Tout ti detay sa yo fè nou pa sanble, ni aji menm jan ak zannimo yo. Nou wè nou siperyè yo, Bondye te kreye nou pou n domine yo. Menm dwa nou panse nou genyen pou nou domine sou bèt yo, se menm li-menm nan sila yo ki gen mwayen jwe wòl kolon sou lòt moun parèy yo panse yo genyen. Si

nan tan lontan se te kolon blan sou nwa yo ; jodi a se moun rich sou pòv yo, moun lavil sou peyizan, milat sou nèg nwè. Nou pran avantaj bab ak moustach nan tout sa nou ka itilize pou nou montre frè ak sè nou yo nou siperyè yo. Nou desann yo, nou imilye, nou eksplwate yo pi plis nou kapab. Ekwasyon kolon-esklav la pa chanje, fòmil lan pa chanje tou. Nan direksyon nou prale a, distans ki separe rich ak pòv yo sanble li poko janm ap diminye. Sila yo ki gen mwayen ap toujou nan pozisyon pou kontwole tout mouvman lòt yo fè pou ka kenbe yo nan plas yo. Sanzatann, yon fwa detanzantan, gen yon grenn k ap soti anba nan pèp la pou monte sou tribin nan. Se pa paske y ap aksepte li non ; men, se pito paske pa gen mwayen pou yo te anpeche li rive kote l ye a. Sa te rive deja anpil fwa nan peyi nou an. Pa gen yon moun, ni yon fòs ki te ka anpeche kasik *Henri* fè sa li te fè a. Pa gen yon fòs ki t ap ka bare wout *Toussaint, Dessalines, Pétion* ak *Christophe.* Tout moun sa yo se modèl kouraj, fyète ak fòs ki nan tout Ayisyen ke l fanm ke l gason. Men, gen yon bagay ki pa chanje, nou tout se moun, menm lè nou diferan youn de lòt.

Fanm gen jan kò yo fonksyonen ki pa menm ak gason. Chak mwa gen siy ki fè yo sonje sa. Tout fanm konn sa, Tina pa te diferan de fanm sa yo, ni man Polidò. Chak moman sa a te konn rive pou Tina, se yon mizèrikòd tèlman li te konn gen doulè. Rive yon pwen, l oblije te mete 2 men l atè lè l ap mache fè travay li nan kay la. Kretyen vivan mache sou 2 pye yo. Tina tèlman t ap soufri, pou li mache se an 2 pou li koube. L ap soufri,

l ap travay ; men, man Polidò pa janm wè li, ni li pa janm tande soufrans li yo. Li te konsa depi Ayiti.

Yon jou, pandan doktè a vin wè fanmi an, li wè nan ki soufrans Tina te ye. Sa pa te anpeche l kontinye fè tout travay li yo. Doktè a santi nan ki difikilte Tina ka ye. L apwoche l ak tout atansyon li t ap bay yon sè li osnon nenpòt fanm, pou mande l esplikasyon sou sitiyasyon li an. Tina di l se konsa l soufri chak li gen peryòd li. Li gen gwo doulè ki fè li pa ka rete kanpe debou lè l ap deplase. Li oblije koube kò li an 2 pou l ka mache. Kè doktè a fè l mal pou li wè yon sitiyasyon konsa anndan lakay li. Doktè Polidò mande Tina ki sa madanm li di. Li reponn :

- Anyen !

Doktè a fè lontan ap reflechi sou sa li wè a ak sa li konprann nan sitiyasyon Tina a. Li se jinekològ. San li pa tann, li kontakte yon lòt doktè ki se zanmi li ki okipe pwoblèm fanm tou. Li esplike li jan Tina ap soufri ak ki sa soufrans lan fè li. Doktè a panse se man Polidò ki te dwe kontakte li pou sitiyasyon an, paske se li-menm ki la ak Tina chak jou ; men, l oblije pa ka di anyen.

Nou pa ta ka atann nou a anyen anplis de madanm nan. Tout obsèvasyon nou te gen tan fè yo mennen nou kounye a nan pye verite a. Madanm nan pa gen kapasite pou l obsève yon moun k ap sèvi li. Tina nan yon soufrans ki anvi kokobe li. Menm lè Tina ta vin tounen yon chen devan li, depi li ka fè travay li yo, li pa gen pwoblèm. Nou te gen tan di, yon moun ki pa angaje nan okenn aktivite fizik, mantal, sosyal ak entèlektyèl, difisil pou lide pozitif devlope nan tèt li. Non sèlman lespri

madanm nan toupizi ; men, li te vin avèg tou. Ta sanble gen plizyè boulon ki devise nan konsyans *Marie France*, li deploge.

N ap tou rete nan mantalite kolon nou t ap pale anvan an. Madan Polidò rive nan yon pwen kote li pa ka wè ni sa ki bon, ni sa ki pa bon. Avèk eksperyans li te fè ak Tina pandan 5 lanne deja, li konnen li ka pran swen ti moun yo pou li. Men, ta sanble depi Tina fin di, li te wè lèt la, tout santiman li chanje.

Nou konnen nan kondisyon Tina kite peyi a. Papa l andeyò Lavale, li pa nan bezwen ; men, se devwa pou li voye kichòy pou li. Yon fwa detanzantan, li voye kichòy pou frè ak sè l yo tou. Pa te ankò gen *Atrexco, Western Union* ak *Moneygram* tou patou tankou jodi a. Chak l ap voye ti kòb pou moun yo, li toujou pwofite voye di yo 2 ti mo. Lè konsa li remèt madanm nan lèt la pou li ka poste l pou li. Vwala yon lè, pandan doktè a te la, Tina bay madanm nan yon lèt kachte pou li voye Ayiti pou li ak yon ti kòb ladan li. Msye ak man Polidò te nan chanm yo ap tann Tina pou vin sèvi yo manje midi. Kòm pòt chanm nan te rete tou louvri, Tina parèt ak kabare a nan men li. Li jwenn mesye dam yo louvri lèt li a, doktè a t ap li li bay madanm nan. Yo sezi, Tina fè kòmsi li pa konprann sa yo t ap fè. Men, li te gen tan tande dènye fraz yo, paske doktè a pa te gen tan wè li k ap vini. Tout lè Tina antre nan chanm lan, li te kontinye ap li. Depi lè sa a, Tina pa ba yo poste lèt pou li ankò. Tout ti detay sa yo pa t ede Tina nan relasyon l ansanm ak madanm nan.

Manman madan Polidò te vin pase yon ti vakans ak yo. Gran moun nan te nan kay la, li ede Tina nan tout sa

l ap fè. Se te yon madanm kè sansib, li konnen ki moun pitit fi l ye tou. Man Polidò ap chache yon mwayen pou li ka anbarase Tina devan manman li, yon fason pou li ka montre li Tina pa moun. Tina fin fè lesiv, li pliye tout rad yo pandan yo cho, epi, li mete sa ki pou repase nan plas yo. Man Polidò mande li poukisa li pa repase blouz doktè a. Depi toutan se pliye yo toujou konn pliye blouz yo, men fwa sa a, madanm nan vle ajoute yon ti travay anplis sou sa Tina genyen deja. Tina di li sa fè lontan se konsa blouz yo toujou pliye san repase. Madanm nan di l yon move mo ann anglè. Tina mande youn nan ti moun yo ki sa mo a vle di. Ti moun nan jennen, li pa vle repete sa manman li te di a. Man Polidò di l yon lòt mo pou li di Tina. Gran moun nan sezi wè manman an ap montre pitit la bay manti. Li fè *Marie France* remake sa l ap fè a pa bon. Man Polidò mennen manman l anndan chanm li pou li ba l yon lavman. Gran moun nan soti ak dlo nan je li. Li te vini pou 15 jou, nan denmen li ranmase zafè li, l al fè wout li.

Madan Polidò pèdi tout bon sans li. Li bliye si li se yon kretyen vivan. Imaj bonte papa li ak manman li te kòmanse ap disparèt nan li. Akòz bonte moun sa yo, Tina oblije reziye li ak tout mechanste madanm nan ap fè li. Li reziye li ; men, se pa aksepte l aksepte yo. Ki jan pou yon fanm kanpe pou l asiste yon fanm parèy li, yon kretyen vivan k ap okipe l ak pitit li ap soufri nan pwen sa a pandan 5-6 jou chak mwa pou sa pa di l anyen ? Li pa menm poze li keksyon sou rezon ki fè se konsa l ap mache. Nou ka wè klè, moun sa a gen yon pwoblèm ki grav.

Doktè Polidò diskite pwoblèm Tina a ak madanm li ; men, sa pa fè li ni cho, ni frèt. Li pran desizyon pou asire li Tina jwenn tretman pou maladi li a. Li fè aranjman ak yon zanmi li ki doktè a paske li gen yon klinik nan zòn nan. Se te doktè *Mesadieux*. Li mande doktè Polidò pou li fè aranjman pou Tina vin kote li pou yon konsiltasyon. Yon desizyon ki pa te fè madanm nan plezi ditou. Apre li te fin pale ak doktè a nan telefòn, madanm nan trennen msye Polidò nan zòrèy, pou li monte eskalye a pou l al esplike li sa li t ap tande la a. Kòm se nan chanm diskisyon sa a te fèt, Tina pa ka konn ki sa ki te di. Jan doktè Polidò ak madanm li pase rès jounen an nan kay la plizoumwen ba l yon soupson sou ki sa ki do te di. Msye a desann vin jwe ak ti moun yo jan li toujou konn abitye fè li. Detanzantan, lè doktè a la, madanm nan te toujou konn patisipe malman nan kèk ti aktivite fanmi. Lè samdi konsa, yo konn chwazi pou yo mennen ti moun yo nan pak. Pou jan sitiyasyon an prezante la a, p ap gen bagay konsa jodi a. Se ti moun yo k ap peye konsekans sa k ap fèt la. Sitiyasyon an vin fè Tina malalèz tou, paske li pa te swete se li-menm ki pou t a vin mete dezinyon nan mitan moun yo. Dayè, li konnen li pa menm yon ti grenn sab anba lanmè moun yo. Dènye tan li pase ak man Polidò nan kay la ba l yon lide ki moun li ye pou tout bon. Li reyalize li nan yon batay li p ap janm ka genyen. Dekourajman kòmanse ap karese lespri Tina; men, li konnen tou, li pa ka bandonnen. Li jenn, li ak tout gangans li, l oblije reziye li, sipòte sa li ka sipòte jiskaske yon lòt pòt louvri devan li. Pou kounye a, li poko wè pòt sa a.

Malgre tout diskisyon sitiyasyon Tina a kreye ant doktè Polidò ak madanm li ; doktè a reyalize devwa li antan ke doktè, se sove lavi moun. Si li pa ka ede ak sove moun k ap sèvi fanmi li, pitit li, madanm li, kòman li ka sèvi sila yo li pa menm konnen ? Se vre, li touche pou li travay ; men, nou ka wè, anpil metye nou chwazi konn konekte ak eta kè nou. Se pa lajan ki fè nou chwazi metye sa yo, se pito anvi nou genyen pou nou ede lòt moun. Doktè, pè, frè, mè, enfimyè, pwofesè ak yon latriye lòt metye antre nan kategori sa a. Pa gen yon metye ki pi nòb pase metye doktè. Chak jou y al travay, yo konnen yo pral kontre ak moun ki depann de konesans yo ak bonte yo. Yon ti souri, yon ti pawòl yo di ka pèmèt moun sa a, yon ti moun viv yon jou anplis. Lajan pa ka mete pawòl sa yo nan bouch pyès moun, se eta kè yo ki nan pawòl y ap di yo ki bay lespwa. Doktè Polidò, nan fon kè li, konnen l oblije fè kichòy pou Tina. Li konnen li pa ka kite responsablite Tina sou kont madanm li, paske li konn pozisyon li deja.

Moman difisil sa yo enpòtan anpil nan lavi yon kretyen vivan. Se prèske tankou si se yon responsablite patriyotik ki prezante devan doktè a. Li renmen madanm li ak fanmi li, pa gen rezon pou li ta oblije chwazi youn osnon lòt. Pou li, Tina se yon manm fanmi an ki merite menm atansyon ak tout lòt yo. Poutèt sa, li gen devwa pwofesyonèl li, devwa konsyans ak moral li ki mande pou l asiste Tina. Nan sitiyasyon sa a, se pa menm devwa pwofesyonèl ankò. Li santi Tina se sè li, li te ka madanm li osnon yon kouzin li. Menm lè li pa te youn nan moun sa yo, Tina se yon kretyen vivan ki bezwen asistans. Li ta

renmen asiste Tina k ap sèvi fanmi li ak tout diyite li merite, ak tout lanmou li ka ofri li. Doktè a pa la chak jou pou li viv kalamite l ap monte ak ti moun yo, ak madanm li, men, lè li vini, li ka santi se ak tout kè li Tina ap okipe ti moun li yo. Li wè diferans ki gen nan kay la nan pwòpte ak gwo chanjman nan tout lòt bagay depi Tina vini an. Pou tout sa, li panse Tina merite pi bon sèvis toujou ; se sa li santi nan kè li. Li deside fè aksyon ki koresponn a sa li santi a. Li konnen sa ka gen konsekans li ; men, li di yon priyè, li lage sa nan men Bondye.

## Konsyans moral ak pwofesyonèl

Doktè *Mesadieux* konprann pwoblèm doktè Polidò esplike li a. Li mande l pou li mennen Tina vin wè li nan klinik lan. Kòm pa gen tan ankò nan wikenn nan, li pran randevou ak li pou samdi an 8. Doktè Polidò pa toujou konn vin chak wikenn ; men, l ap oblije tounen Bostonn lòt senmenn pou li ka mennen Tina al wè kòlèg li a. Li di Tina pou li prepare li samdi byen bonè, l ap mennen li kay doktè. Sa ap tou ba li tan pou li fè madanm nan yon ti moral pou li ka wè nesesite ki genyen pou yo pran ka Tina oserye. Doktè Polidò di madanm li, Tina pa yon foumi, li se yon kretyen vivan. Li pran madanm nan lwen li mennen li pre, jouk li plizoumwen vin dakò. Li dakò, se vre ; men, li p ap leve yon ti dwèt li nan sa ki ta dwe fèt la.

Doktè Polidò mennen Tina al wè doktè *Mesadieux* nan klinik li. Tina t ap soufri anpil dènye fwa li te wè li a. Jinekològ la jije se nan obsèvasyon pou li mete Tina pou li ka wè ki pwoblèm li genyen egzakteman. Pou li ka fè sa, l ankouraje doktè Polidò pou li ta mennen Tina vin vizite li omwen 1 fwa chak senmenn. Se te yon fason pou li ka suiv li jiskaske li gen règ li ankò. Li bay Tina kèk grenn pou li pran ki ka soulaje li ak doulè a tou. Si sa pa mache l ap oblije pran yon lòt desizyon. Pandan dòktè Polidò ap tounen nan inivèsite a pou senmenn apre yo, Tina ap gen plizyè rendevou ak doktè *Mesadieux*. Madanm nan dakò pou li mennen l nan randevou sa yo. Apre 2 mwa obsèvasyon kondisyon Tina a pa amelyore.

Li vin gen plis doulè pase anvan. Pasyans madanm nan te kòmanse touche bout li tou. Li te fatige mennen Tina nan randevou doktè li te genyen yo. Doktè *Mesadieux* te kòmanse santi sa tou nan konvèsasyon li te genyen ak madanm nan lè li vini ak Tina. Li wè nesesite pou li te prese fè sa li kapab pou Tina anvan li twò ta. Li voye y al fè kèk egzamen laboratwa. Lè doktè a resevwa rezilta yo, li kontakte kòlèg li, doktè Polidò, pou di li sa l wè.

Tina oblije fè yon operasyon pou li ka korije pwoblèm li genyen an. Se yon operasyon k ap mande pou li ta pase omwen 6 senmenn san li pa travay. Li p ap ka fè anyen ki mande pou li fè efò. Nouvèl sa a pa te tonbe twò byen nan zòrèy man Polidò. Nan li-menm, li pa imajine Tina ka pa la nan kay la pou yon moman. Pou 30 dola chak mwa, pandan 16 mwa ki sot pase yo, li pa te gen pou li fè anyen nan kay la. Kay li toujou pwòp, manje toujou pare a lè, ti moun yo pa sou kont li. Pou rezon sa yo, malgre tout jan li chache pou l imilye Tina ak pawòl nan bouch li, li konnen, pa gen yon moun ki pi enpòtan pou li pase Tina. Tina se 2 pye li, li se souf li, li se 2 bra l, li se 2 je nan tèt li ; men, tandans ki te deja separe nwa ak blan, rich ak pòv, kolon ak esklav la kranponnen lespri madanm nan. Sa fè, lè li gade Tina, li pa wè yon kretyen vivan ; men, li wè yon machin, yon zouti ki pa merite swen ak lanmou. Li pa wè moun k ap prepare bon ti manje mete sou tab pou li manje ak mari li ak pitit li yo, li pa wè fanm k ap netwaye tout salte k ap fèt nan kizin, twalèt, chanm ak salon kote l ap viv la. Li tèlmam pa wè bagay sa yo, li vin avèg nan je l ak nan kè li. Moun ki avèg yo gen dwa pa ka wè ak je yo ; men yo

wè ak kè yo. Malchans pou madanm nan, li pa gen ni youn ni yon lòt ki mache. Tout limyè, tout sa ki te ka klere yon ti lòsyè limyè nan li etenn. Kèk fwa, madan Polidò konn chwazi al pase senmenn ak mari li nan lopital la. Lè konsa, li kite Tina nan kay la ak 5 ti moun sou responsablite li. Nou di 5 ti moun, paske depi Tina te vini an moun yo te lage degidon nan libètinay plezi lachè. Se konsa yo te fè yon lòt ti moun paske yo gen Tina ki pou okipe li.

Divizyon sosyal ki te la depi nan fondasyon peyi nou an ant milat, bosal, endyen, kongo, kreyòl, rich ak pòv rete byen vivan nan sosyete a jouk jounen jodi a. Li suiv nou tout kote nou pase, ta sanble li tounen eta konsyans nou. Gen yon pawòl lakay ki di : Gran mèsi chen, se kout baton. Ta sanble se tretman chen an menm Tina jwenn nan men man Polidò. Se pou sa li pa janm ka jwenn yon rezon pou l ta montre Tina jan l apresye sèvis l ap rann li yo. Madanm nan pa t ap bese ba konsa, yon moun k ap travay ak li pa merite konpliman ni ankourajman. Yon ti souri, yon mèsi, yon ti jès imanite te ka ede Tina sipòte soufrans li yo. Sa te ka ede l sonje li se moun. Sa te ka fè l santi li enpòtan pou lòt moun, li konte. Li t ap travay ak plis fyète, ak plis kè kontan ; menm lajan li pa touche a te ka pa vle di anyen ankò pou li. Men, malerezman... esklavaj afekte eta moral esklav yo menm jan l afekte eta moral kolon yo.

Tina bezwen yon woulib pou l al kay doktè a; men, madanm nan p ap ba li l ankò. Nan al nan makèt ak nan aktivite legliz lè li gen chans, Tina vin ka pran taksi pou kont li. Lè li wè madanm nan pa deside, li rele yon taksi.

Se jou sa a li reyalize klinik doktè a, se sèlman a 10 minit li ye de lakay la. Apre konsiltasyon, doktè a remèt Tina yon anvlòp ki gen yon dokiman. Li di Tina pou li remèt anvlòp la bay doktè a nan men. Li ensiste pou li pa bay madanm nan lèt la. Tina dakò ak sa doktè a di li a ; men, pandan li sou wout l ap tounen, li reflechi. Li panse li pa nòmal pou li bay doktè a lèt la san madanm li pa konnen alòske se madanm nan ki nan kay la. Li pa ta renmen madanm nan panse gen yon bagay ant li-menm ak mari li tou. Li vle pran tout prekosyon posib pou okenn move chay pa vin tonbe sou do li. Parèt li parèt, li lonje anvlòp la bay madanm nan pou evite tout pale anpil. Madanm nan sèlman fin li papye ki te nan anvlòp la, li pa di Tina anyen. Tina ka santi li pa kontan, madanm nan soti ak machin li. Tout jès li endike Tina se kot doktè a l ale pou l al kase bòy met nan pwa li. Konsyans Tina twouble, se atò l ap reyalize nan ki kantite pwoblèm li ka mete tèt li ak koze sa a. Se yon bon kalkil Tina te fè, se nan klinik doktè a menm li t ale. Ta sanble li lave, frote, rense ak tann doktè a sou yon ranje bayawonn ak tout lèt pou li chèch. Li tounen nan kay la tankou yon kamyon fatra k ap chache yon kote pou li dechaje. Malchans pou li, tout efò li fè pou li baskile, sa pa mache, baskil la bloke, Titanyen fèmen. Nan yon ti pale li t ap fè ak Tina, man Polidò gen kèk pawòl ki te soti nan bouch li ki jouk jounen jodi a poko fin ka rezonnen byen nan konsyans Tina. Li ta vle fè li konnen, lè moun fè operasyon nan peyi sa a, toujou gen moun ki pote flè ak kat pou yo, li pa kwè l ap ka tolere istwa pou moun t a vin pote flè ba li lopital la. Kòmsi, li pa merite bagay konsa. Tina tande

kòmantè a; men, se kòmsi li pa te la, se pa ak li osnon de li madanm nan t ap pale. Li konn ki sa li pase anba men madanm nan deja ; men, li pa janm te panse kè li te ka nan eta sa a.

Se nan sitiyasyon sa yo pasyans ak tolerans Tina vin gen enpòtans. Li oblije jwe byen pou li pa pèdi opòtinite li deja wè li ka jwenn pou trete pwoblèm li genyen an. Jouk kounye a, pa gen yon moun apre doktè a ak man Polidò ki janm konnen ki sa ki te ekri nan lèt sa a. Sitiyasyon Tina a vin tèlman grav, doktè a mande pou li fè operasyon an san pèdi tan. Li fikse tout randevou lopital ak tout sa k ap nesesè pou operasyon an fèt. Jan nou te pale sou kalite doktè ta dwe genyen; se pa doktè Polidò sèlman ki te gen kalite sa yo. Doktè *Mesadieux* genlè gen menm kalite yo tou. Li pran dat pou operasyon an, epi li enfòme madanm nan ak Tina ki jou yo gen pou yo vini.

Jou anvan operasyon an, pou nou pa di tout senmenn nan, Tina travay san rete lajounen kou nannuit nan fè lesiv ak netwaye. Se te yon fason pou li pa kite anyen dèyè ki ka bay pwoblèm pandan li pa la a. Apre operasyon an, Tina ap oblije rete lopital la pou 5 jou dapre sa doktè a di. Sonje nou te gen tan anonse li p ap ka fè anyen pou 6 senmenn. Madan Polidò gen tan kòmanse fè kalkil kalamite li pral gen pou li pase pandan tout tan sa a. Sa k plis pa fè li plezi se paske Tina ap nan kay la, men, li p ap ka itil li anyen. Li kòmanse ap poze tèt li yon dividal keksyon tankou:

Eske se li-menm ki pral sèvi Tina bòn pandan li malad la?

Ki moun ki pral okipe li ?
Ki jan li pral fè ak kay la, ti moun yo, ak tèt li?
Ki moun k ap netwaye?
Ki moun k ap fè manje?
Ki moun k ap fè lesiv?
Ki moun ki pral nan makèt?

Eske l ap gen pou li peye Tina pandan li malad la, alòske li p ap travay ?

Lè li panse a tout bagay sa yo, li kòmanse rayi Tina pi plis toujou. Li pa panse Tina te gen dwa pou li te malad tou, si se yon dwa. Plis li wè Tina ap fè aktivite nan kay la, se plis li pa ka tolere li. Tout sa Tina fè eksite kòlè li. Prezans Tina sèlman te fè l anvi vomi.

## Yon move zanj

Jou operasyon an rive. Tina al fè makèt nan maten ansanm ak madanm nan. Li tou achte yon sachè pòm ki te gen plis ke 25 pòm ladan li pou 59 santim. Li te renmen pòm. Li mete sachè pòm nan nan bifèt li. Se Bondye ki te fè l achte pòm sa yo. Pi devan n a wè rezon an. Apre yo soti nan makèt la, li wè youn nan kawotchou machin madanm nan pèdi van. Li prese depoze tout sa li te pote yo. L al di madanm nan sa, paske se nan machin nan l espere man Polidò t apral mennen li lopital la. Madanm nan gen mekanisyen li konn rele pou pwoblèm konsa. Li pa fè okenn dilijans fwa sa a, alòske lè ap avanse. Lè Tina wè sa, li di l sa ankò. Se nan moman sa a madanm nan enfòme Tina, li pa gen lide ranje kawotchou a pou li mennen li lopital la. Li swete li pa panse rele youn nan zanmi l yo tou pou mande woulib. Li pwofite fè Tina sonje zanmi li se zanmi l yo ye, yo pa gen relasyon ak bòn lakay li. Se tankou se yon kout kouto madanm nan bay Tina. Lè Tina wè sa, li rele yon taksi vin chache li pou mennen li lopital la.

Menm apremidi a, lè Tina antre lopital la, enfimyè yo prepare li pou operasyon an. Yo netwaye tout espas ki dwe netwaye ak tout kote doktè a pral koupe a. Yo mete rad ki apropriye sou li, epi, yo enstale li sou kabann li. Yo ba l enstriksyon pou li pa te manje anyen solid 8 èd tan anvan operasyon an. Se youn nan rezon tou ki fè yo te mande pou l antre lopital la depi byen bonè pou te ka ba li lavman ak prepare li.

Alanjelis, san li pa atann, imajine ki moun ki parèt vin vizite li ?

Madan Polidò.

Tina pa ka kwè se li-menm. Li vini ak yon ti bwat byen vlope nan yon papye kado ak yon bèl ne mare sou li. Pou yon moman Tina panse se nan yon rèv li te ye. Li wè madanm nan tankou yon dyab ki vini pou rache souf li. Tout mizè, tout imilyason li pase anba bouch madanm nan mare anba ne sa a ki sou ti bwat la. Eske se pwazonnen li vin pwazonnen li ? Tina pou kont li ak madanm nan nan chanm lopital la, lapèrèz anvayi tout nanm li. Tina fremi, li pè.

Kawotchou a gen tan repare, alòske li pa te vle repare li pou mennen li lopital la. Madanm nan gen kichòy nan tèt li. Tout lide sa yo, tout imaj sa yo gen tan pase nan konsyans Tina, san madanm nan poko di yon mo. Li apwoche Tina ak yon souri li pa konnen madanm sa te ka genyen sou vizaj li. Li prezante Tina bèl ti bwat la, li di li, kòm li konnen l renmen chokola, se yon bwat chokola li pote pou li.

Tina renmen chokola, se vre ; men, ki zanj ki voye madanm nan osnon ki akonpanye li nan moman sa a vin pote chokola ba li kote l ye a ? Kè Tina sote, epi li kòmanse tranble. Li sonje pwazon kòlèg travay li yo te ba li a. Li santi gen yon bagay ki pa nòmal nan sa k ap pase a. Sa li renmen ak sa li pa renmen pa te janm enterese madanm nan. Li sezi lè li tande madanm nan di li, li konnen li renmen chokola.

Kòman fè pa gen yon enfimyè nan chanm nan nan moman sa a? San ak tout très cheve Tina tresayi. Li pran

sant souf sou madanm nan tankou si se Lisifè ki te nan chanm nan ak li. Tina ap priye pou yon enfimyè ta parèt ; men, malchans pou li, pa gen youn ki pase bò chanm nan nan moman sa a. Pa t ankò gen nesesite pou yo te ap voye je sou li souvan tou.

E si madanm nan ta eseye touye li, ki moun k ap ede li ? Tina kòmanse ap prepare plan defans li. Se nan menm moman sa a, madanm nan lage ne a sou bwat la, Tina sonje li pa ka manje. Nan mitan tout konfizyon ki nan tèt li a, li di man Polidò li p ap ka manje chokola a paske doktè a pase lòd pou li pa manje anyen anvan operasyon an. Madanm nan fòse Tina, li menm ta vle mete chokola a nan bouch li. Men, Tina reziste, li di li p ap manje chokola. Tina ankouraje li pote bwat chokola a pou ti moun yo pito. Pandan Tina ap di li sa, l ap panse a ti moun yo, l ap mande èske se pa kèk pwazon ki nan chokola sa a. Li pa ka jwenn rezon ki ka esplike prezans madanm nan lopital la. Li plis pa ka konprann chokola li pote pou li a toujou.

Nan ti tan li absan nan kay la, èske kè madanm nan ka gen tan chanje ?

Eske li gen tan repanti ?

Eske li regrèt li pa te fè ranje kawotchou a pou mennen Tina lopital la ?

Tina pèdi tèt li nan poze keksyon, keksyon ki pa gen repons, ni ki pa ta dwe janm gen repons. Tina pa manje chokola a, ni li pa goute li tou. Madanm nan di li, l ap kite chokola a nan tiwa bò tèt li a pou si li ta vle l yon ti jan pita. Tina di l, li pa bezwen kite li paske li p ap ka manje anyen ni kounye a ni pita.

Finalman madan Polidò kite chanm nan l ale ak raj ak dezespwa. Plan li te genyen an pa mache. Li pa te panse esklav li a t ap ka reziste chokola. Li pa rive pran Tina nan pyèj li te tann pou li a. Li santi Tina imilye li.

Anpil moun k ap suiv sa k ap di la a fasil pou ta panse ki sa entansyon madan Polidò te ye. Nou ka panse lite vle anpwazonnen Tina, paske nou di deja, li pa tolere li. Men, nou dwe sonje tou ki sa Tina reprezante pou li. Li pa gen enterè pou li ta fè yon bagay konsa. Yon zak konsa, pita te ka lage li nan prizon pou rès vi li. Nou wè deja se pa yon moun ki t ap ka pase twò lontan vivan nan yon prizon. Premye okazyon li jwenn nan, li t ap touye tèt li. Antouka se pa sa ki te nan tèt li ditou. Malgre tout sa nou tande ak konprann de li deja, nou pa ka mete yon vizaj kriminèl nan figi li. Li konnen trè byen Tina pral fè operasyon an, li konnen tou li pa gen dwa manje anvan operasyon an ; men, li pa ka dakò li pral pase tout tan sa yo san Tina pa nan kay la. Li pa gen kouraj pou li panse, se li-menm ki pral gen pou fè tout sa Tina konn fè yo menm pou yon ti tan. Se yon dènye kòlè ki mennen li lopital la nan lespwa Tina a manje chokola a, epi, l ap tou pa ka fè operasyon an. Se sa sèlman entansyon madanm nan te ye.

Menm jan li t ap panse a, Tina bò kote pa li t ap panse tou. Doulè a se Tina ki konn santi li lè règ li vini. Opòtinite pou li rezoud pwoblèm sa a, se kounye a. Li renmen chokola ; men, li p ap kite plezi yon ti moso chokola ka bay fè li rate chans sa a. Li gen konsyans ki kantite difikilte li kontre anvan li ka rive kouche sou kabann lopital sa a. Tina pa santi li t ap ka al rekòmanse

ankò. Menm lè madanm nan te boure chokola a nan bouch li, li t ap fè tout sa li konnen pou li pa moulen, ni vale li. Tina te pre pou li te goumen ak madanm nan fwa sa a, pou li te ka defann sante ak vi li.

Pandan tout tan yo gen ansanm nan, Tina pa janm leve tèt gade *Marie France* nan je, ni derespekte li ; men fwa sa a, li te pare pou li fè sa. Bondye pouse do madanm nan, li mete li deyò, san bri san kont. Refize Tina refize manje chokola a, se youn nan pi gwo desepsyon madanm nan te ka pran. Li reyalize Tina genlè konnen se yon moun li ye menm jan ak tout moun. Li panse li pèdi batay la. Dezespwa kòmanse ap anvayi lespri madanm nan pou tout bon. Tina pou kont li pa konn si l enpòtan konsa nan lavi man Polidò. Lè madanm nan kite lopital la, li kite l ak yon raj k ap bouyi nan kè li. Li rive nan machin nan, li chita pou menm 20 minit ap reflechi anvan li te resi pase kle a pou li demare li. Yon modtèt pran li, kote li chita dèyè volan an, tan pou li rive lakay li, lafyèv frison mete men sou li. Li antre nan kay la, li pa ka tande bri. Li fèmen pòt chanm nan yon fason pou ti moun yo pa vin deranje li. Li etennn televizyon an pou l ka koupe kontak ak tout sa k egziste. Li pran 2-3 grenn pou kalme li. Apre yon ti tan, vòlkan ki t ap bouyi anndan madanm nan fè yon kalme. Li dòmi ak tout nanm li jiska denmen maten. Ti moun yo lage nan kay la san sipèvizyon.

Lè lè operasyon an rive, doktè *Mesadieux* prezante Tina chirijyen an. Li pran yo prèske 8 èd tan pou fè operasyon an. Nan denmen, madan Polidò pa rele, ni li pa pase lopital la pou konn ki jan sa te pase. Apre 2 jou,

li pa rele, ni li pa pase. Sou twazyèm jou a, malgre yo pa alèz, doktè a rele lakay li pou mande ki lè l ap pase wè Tina. Li di l, li gen yon senti fè mal depi 3 jou, li pa ka kondui, se sa ki fè li poko ka pase wè Tina lopital la. Pou mete piman nan sòs la, li di li se nan ijans li t ale lopital nan anbilans.

Ki lopital ki pi pre li ?

Lopital kote Tina entène a. Nou pa menm bezwen mande l ak ki moun li te kite ti moun yo nan kay la. Nou ka jwenn repons sa a pou kont nou.

# Lagonni yon foumi

Tina dezespere, li pa gen yon kretyen vivan ki konnen li k ap pase vin fè yon moman ak li lopital la. L ap panse a lakay, sè l yo, zanmi l yo ak tout lòt moun ki t ap vin wè li. Li t ap jwenn moun pou pase nuit yo ansanm ak li nan chanm nan pou si li bezwen kichòy. Kominikasyon pa fasil paske Tina pa pale yon mo anglè. Depi lopital la, Tina kòmanse reyalize ki enpòtans lakay yon moun genyen. Li reyalize peyi Etazini se pa peyi moun viv, se kote chak annimal ki mare nan patiraj ap veye pou tèt li. Sa w fè, se li w wè, pa gen bon konpè, ni bon makomè. Maladi ak lanmò se 2 koze ki fè yon moun konnen ki moun ki zanmi w ak ki moun ki ènmi w. Kote Tina kouche sou kabann lopital la, se la l ap reyalize li pou kont li nan lavi a pou tout bon vre. Li pa gen zamni.

Refleksyon sa yo fè l ap kriye.

L ap kriye pou anestezi a ki kòmanse fini.

L ap kriye pou doulè li santi.

L ap kriye paske pa gen yon moun ki vin vizite li

L ap kriye paske madan Polidò ki se sèl moun li genyen abandonnen li lopital la.

L ap kriye paske li pa santi kò li, l ap mande eske l ap janm ka kanpe sou 2 pye l ankò pou li mache.

L ap kriye paske l ap sonje manman l ak sè l yo nan moman sa a.

L ap kriye paske li santi ki kantite swen etranje tankou sè *Rose* ak madan *Dartiguenave* te ka ba li.

L ap kriye paske li pa konn ki jan li fè kote l ye a, ki move van, ki malchans, ki madichon ki pouse li vin tonbe la a, sou kabann lopital sa a.

L ap kriye, paske li sonje ti moun doktè Polidò yo. Li sonje bonte msye *Sadrack*, doktè Polidò ak *Mesadieux*.

L ap kriye paske l pa kwè madan Polidò ka mechan konsa.

Li kriye epi li ri, lè li panse se ka dènye fwa li gen pou li soufri konsa.

Tina gen lespwa, li gen lavi, li gen kouraj, li pa vle dekouraje, li bezwen fòs.

Tout evènman 16 mwa ki sot pase yo ap defile devan je Tina youn apre lòt. Sanzatann, 2 rigòl dlo koule nan je li. Apre li fin fè yon bon kriye, li reflechi, li di Bondye mèsi pou si li ta chape. Li ri, pandan l ap ri a, li santi doulè kote kouti a ye a pike li tankou si se yon zegui.

Depi sou 3 jou, Tina te dwe kite lopital la ; men, doktè a, ki konprann sitiyasyon li an, mande pou li pase plis tan toujou anvan yo voye l ale. Sou 5 jou doktè a fè plan ak lopital la pou Tina retounen lakay li. Li pale ak Tina pou konn ki jan li santi l ak ki jan l ap fè retounen lakay li si madanm nan pa vin chache li. Doktè a rele madanm nan ankò, pou li di l, Tina pare pou li tounen lakay li, paske l anvi wè ti moun yo. Anvan doktè *Mesadieux* bat je li, madanm nan te gen tan nan chanm nan vin chache Tina. Senti fè mal la te gen tan pase. Enfimyè yo transfere Tina sou yon kabann woulèt pou yo mennen li desann al tann madanm nan ki al pran

machin li. Avèk anpil difikilte, yo soutni li pou li ka antre nan machin nan. Tina kite lopital la.

Lè yo rive nan kay la, madanm nan klaksonnen. Ti moun yo vin louvri baryè a pou li. Tina desann pou l antre, li te kontan wè ti moun yo; men, yo pase sou li yo pa okipe li. San yo pa di Tina yon mo, ti moun yo kouri al monte machin nan. Yo kite Tina pou kont li nan garaj la pou li degaje li. Tina antre, premye bagay ki pase nan tèt li se fè yon ti kafe pou li bwè. Kafe yo bay lopital la te dekouraje li. Tina pa ka kanpe; men, anvi bwè kafe a te pi fò pase tout bagay. Li mete dlo cho pou l al fè kafe. Nan deplase nan kizin nan, li santi pye l ap kole atè a chak pa li fè. Lè li fè efò pou li gade, li wè se grenn diri, branch espageti, moso pitza ak yon latriye lòt kras manje ki gonmen atè a. Li pran yon bale pou li ta fè yon ti netwayay pandan l ap tann dlo a bouyi pou li koule kafe a. Se nan menm moman sa a madanm nan parèt ak ti moun yo. Li t al achte manje pou yo manje. Yo pote yon anbègè ki te gen san k ap koule ladan l ak yon tranch pitza pou Tina. Li konnen li pa te sipoze gen tan manje anyen ki di konsa ; men, li pa konn konbyen tan li pral pase san li pa wè manje ankò. Li fè efò, li pran prekosyon pou li moulen pitza a pi plis li kapab anvan li vale li. Li manje yon tranch pitza. Ki vle di pandan ti tan Tina fè lopital la, li gen tan pèdi tout teren li te vale sou *McDonald* ak *Burger King* yo. Pandan li kenbe bale a nan men li, li santi yon feblès ki fòse li kouri chita. Se lè sa a, madanm nan mande li, ki sa li t ap prepare. Li di l, se kafe li te anvi bwè. Man Polidò, nan tout bonte l si li genyen, prepare kafe a pou Tina. Tina pa sonje, li janm

bwè yon kafe ki te pi bon pase kafe sa a nan lavi li. Se tankou si se yon zanj Bondye te voye vin kenbe men madanm nan pou li te fè kafe a. Pandan l ap fè kafe a, li tou pran bale a pou li kontinye pouse fatra Tina te kòmanse anpile nan kizin nan. Ki vle di, li pa te janm wè fatra yo anvan sa.

Epizòd sa a fini, Tina konnen se mèt kò ki veye kò. Pwovèb la di bay kou bliye, pote mak sonje. Li konnen bonte li wè nan madanm nan pa natirèl, ni li p ap dire. Youn nan ti moun yo pote valiz Tina al depoze sou kabann li. Li fè efò pou li desann al nan nich li. Ta sanble pa janm gen yon kretyen vivan ki pase nan zòn nan pandan tout tan li fè lopital la. Tina gade adwat, li gade agoch, li panse pou yon moman se nan simityè li, li antre. Li pa wè ki jan li pral soti nan tou l ap antre a. Li pran l prèske 1 èd tan pou l desann eskalye a. Tèt li anvi tonbe anba anvan kò a. Chak pa sou chak mach te tankou yon lakilbit.

Li konnen li ka fè enfeksyon, e li pa gen yon moun k ap voye je sou li. Menm lè li ta mouri kote l ye a, gen dwa se apre 3-4 jou, lè kadav la ap dekonpoze, y a sonje li te la. Sèl chans li te ka genyen se si doktè a ta vini.

Sonje, nan lèt man Polidò ak mari li te voye bay konsila a, yo te di, y ap bay Tina yon chanm konfòtab pou li viv. Chanm konfòtab sa a, si jamè se te entansyon yo pou yo te ba li youn, se kounye a Tina bezwen li pase tout lòt lè. Nou te ann ivè, li te fè frèt, nèj t ap tonbe. Chofaj la, se sitou pou anlè a li te ye, chak yo louvri pòt ki mennen nan sousòl la, yon ti van cho desann vin frape Tina anba a. Se lè sa yo tou, li reyalize ki sa yon ti chofay

te ka fè pou li. Lè nèj la kòmanse fonn, Tina ka wè dlo k ap koule soti nan mi yo, l oblije fè kòve ranmase dlo al jete deyò. Nou te pale de move gaz ak pousyè, an n ajoute nèj k ap fonn kounye a. Tina depoze valiz la sou yon chèz bò tèt kabann li an, san li pa louvri li, paske li pa santi fòs li. Li rale dra a sou ti kabann nan, epi l eseye antre anba li. Doulè ak jan kò li lou te fè li pa ka leve pye li mete sou kabann nan. Apre anpil efò, li pa rive, si li ta rele pou èd, li pa kwè gen moun ki t ap tande li. Nan eta l ye a tou, li pa gen kouraj pou li ta rele fò san li pa soufri pi plis. Tout ti mouvman li fè, menm si li touse li reponn nan kouti a.

Tina kòmanse kriye ; li reyalize se nan yon simityè li ye pou tout bon. Chans pou li, Bondye te voye youn nan ti moun yo tankou yon zanj vin vizite li nan moman dezespwa sa a.

Sa ti pitit la te vin chache ? Nou pa kwè n ap janm konnen.

Se ti pitit la ki ede li leve pye li mete sou kabann nan. Si kafe a te gen bon gou nan bouch Tina, zèv sa ti pitit la fè a, li pa kwè gen yon lòt aksyon l ap janm ka fè nan lavi li k ap gen plis enpòtans pase sa. Nan lapriyè Tina, jouk jounen jodi a, li pa janm bliye mande Bondye pou pwoteje ti pitit sa a kèlkeswa kote l ye.

Tina ri, li kontan, li kriye, li lapriyè. Li sonje seyans lapriyè nan pye kabann manman l yo yon fwa ankò. Li sonje pwofondè priyè manman li t ap fè, lè li te soti Pòtoprens lan, kote anyen pa te ka deranje li. L ap mande, èske manman l te konnen se nan yon sitiyasyon konsa li t ap vini, lè li te di l, li gen pou li vwayaje a. Li

sonje tout priyè ki konn fèt lekòl la, priyè li te fè lè sè *Rose* te di l, li ta renmen al Pòtoprens ak li a. Tina santi nesesite pou li ta priye menm jan an, pou li ta louvri tout nanm li, pou li ta lage tout li-menm bay Bondye. Nan sitiyasyon l ye a, li pa gen lòt chwa, li fè desizyon sa a nan yon bon moman. Tina abandonnen tout li-menm bay Bondye menm jan Jezikri te fè li sou kwa a, epi, dòmi pran li menm kote a. Tina pa konn pou konbyen tan li dòmi. Lè li reveye, li sonje li wè dlo ap glise desann nan mi kay la kote li t ap dòmi an.

Li te gen tan midi nan denmen, lè Tina leve. Solèy la te gen tan leve tou, se pou sa nèj la t ap kouri chanje fòm pou li te ka bay jeneral solèy kote pou li paweze. Tina, nan tout inosans li konnen ki sa li t ap fè pou yon moun ki t a nan sitiyasyon li ye a. Li deside tann pou li wè, li tann, li tann... pa janm gen yon kretyen vivan ki parèt tèt li pou mande li, ki jan li pase nuit lan. Li louvri bifèt la ki bò tèt li a, li manje yon pòm nan pòm nou sonje li te achte anvan li t ale lopital la. Nan mitan jounen an, li manje youn, aswè li manje yon lòt.

Se konsa Tina t apral pase 7 jou ki t ap vini yo. Pòm maten, pòm amidi, pòm aswè ak yon dòz lapriyè. Tina fè ti egzèsis ak kò li pou wè ki jan li ka kanpe sou 2 pye li pou li ka soti nan sa l ye a. Li deside li p ap mouri. Pou li pa mouri, l oblije fè egzèsis ak lespri li kounye a. Tina jwenn enèji, fòs ak kouraj li pa janm panse li te genyen. Li pa te panse moral li te wo konsa. Apre 7 jou li pase nan kondisyon sa a, Tina pa gen resous ankò, l oblije mete tèt li deyò. Pa yon fwa pandan 7 jou a man Polidò te parèt tèt li pou tande, si l ap respire. Li pa desann vin wè li ; alewè pou li ta mande sa li manje osnon sa li bwè.

Madan Polidò jwenn repons tout keksyon li te poze yo. Tina fè efò, li trennen monte nan kizin nan vin chache yon bagay pou li manje. Kou li fini, li desann nan simityè a ankò. Nan denmen, li fè menm bagay la.

Byen vit, tan an gen tan pase. Depi apre yon mwa, Tina te gen tan kòmanse ap fè ti aktivite. Li tounen al kay doktè a sou 6 senmenn pou li te ka dekoud li.

Operasyon an te reyisi! Tina sove! Li soufri anpil, men, li konnen li p ap janm genyen pou li soufri konsa ankò nan lavi li. Se te yon lòt gwo viktwa pou ti foumi an, men, gè a poko fini.

Apre Tina fin obsève tout bagay, li reyalize fò li kanpe pou li ka wè limyè pou kont li. Nan legliz li te konn ale a, te gen yon gwoup fanm ki t ap aprann pale ak ekri anglè. Sonje sa nou te di deja de Legliz. Tout medam yo, se te yon banm gran jipon, li fofile ti kò li pou l antre nan mitan yo. Anvan lontan, li reyalize tout medam sa yo se te madanm pwofesyonèl oubyen se moun ki te gen tan kòmanse aprann anglè depi ann Ayiti. Majorite ladan yo te konprann sa ki t ap di ak sa ki t ap fèt nan klas la. Tina, apre tout tan sa a nan peyi a, poko konn jebedebe nan lang lan. Te gen 2-3 nan medam yo, mari yo se te doktè, yo te konn man Polidò.

Pwofesè klas la, se te yon Amerikèn, li te rele madan *Richard*. Lè li wè difikilte Tina genyen ak klas la, li ofri li pou li ta vin ba li leson an patikilyè lakay li pou ka ede li avanse pi vit. Tina di man Polidò sa. Li aksepte pou madan *Richard* vin bay Tina leson anglè a. Premye jou a, Tina ak man Polidò prepare yon resepsyon pou pwofesè a. Tina pran leson an, epi l ale okipe travay li. Madan

*Richard* ak man Polidò kontinye pale antre yo. Apre 4-5 leson, man Polidò chanje lide. Li pa te fin alèz ak koze Tina ap aprann pale anglè a. Menm jan kolon yo pa te dakò pou esklav yo t aprann li ; man Polidò pa dakò pou Tina aprann pale ak li anglè. Rezon yo pa diferan, menm sa ki te motive kolon yo, se li-menm ki motive man Polidò. Li gen tan jije, si Tina konn pale anglè, l ap ka enfòme li de reyalite peyi a. Li p ap ka kenbe li nan sitiyasyon l ye a pou twò lontan. Si li ka kominike ak lòt moun, je l ap louvri, gen bagay li p ap aksepte. Taktik sa a se taktik kolon yo te itilize pou kenbe esklav yo nan inyorans pandan plis pase 300 an nan peyi d Ayiti. Se kantite tan nou te pase nan eta sa a ki fè nou nan sitiyasyon nou ye jounen jodi a kòm yon pèp. Anpe nan kolon yo ale; men, mantalite a rete la nan mitan nou, nan nanm nou, nan konsyans nou ak nan lespri nou.

Man Polidò di yon zanmi li, si li kite Tina aprann pale anglè, li p ap vle travay ak li ankò. Se pou sa l oblije fè tout sa ki nan pouvwa li pou anpeche Tina al lekòl anglè a. Man Polidò pwofite anonse man *Richard* li p ap dakò pou li vin bay Tina leson ankò lakay li. Antouka, man *Richard* ekri non yon lekòl nan zòn nan ki gen yon klas anglè pou gran moun. Li konseye li, pou li ta mennen Tina nan lekòl sa a. Li ba l adrès kote lekòl la ye tou.

Man Polidò entelijan anpil, li tèlman entelijan li bliye si Tina konn li. Se pa fòt li, men, sonje nou te di li deja, li avèg. Li panse se yon esklav brit Tina ye. Adrès ak non lekòl la ekri, Tina ka li enfòmasyon ki ekri sou lekòl la. Man Polidò, pou montre Tina bonte li, li mete li nan

machin nan pou y al chache lekòl la. Yo pase devan yon pakèt lòt lekòl ki pa te gen anyen pou wè ak klas anglè. Li montre Tina baryè lekòl yo fèmen, ki vle di lekòl madan *Richard* t ap pale a pa egziste.

Chaje moun tout koulè, tout ras, tout relijyon, ipokrit kou sila yo ki gen bòn fwa, ki ka vle ede nou soti nan mizè soudevlòpman ; men, pi gwo ènmi nou genyen nan batay sa a, sanble se Ayisyen parèy nou yo. Tina wè, li konprann mechanste ak malis madanm nan pa gen bout. Apre anpil refleksyon, Tina di tèt li 1 oblije bay dèyè li 2 tap. Li reyalize byennèt li pa depann de lòt moun apre li-menm. Madan Polidò ka ap ede l vre; men èd sa a tankou *Raoul Peck* rele dokimantè li a, se yon «asistans mòtèl».

## Yon ti van lespwa, 20 jyè 1969

Nou nan mwa jen 1969. Tina prèske gen 2 an nan peyi a. Sitiyasyon li pa diferan de lè li te antre an 1967 la. Li poko konn 2 mo anglè, ni li pa wè avni nan kondisyon l ap viv kay man Polidò a. Li fini pa reyalize li gen obligasyon pou li fè yon desizyon ak tèt li. Li wè tèt li tankou yon krab ki nan yon sak. Li evalye tout jan man Polidò ye, li wè pa gen lespwa pou li. Doktè a prèske fini ak etid li t al fè a, ki vle di, kou li tounen, Tina pral gen chans touche 45 dola chak senmenn jan yo te pwomèt li sa nan 2 okazyon. Tina santi ki kantite chanjman kòb sa a pral fè nan lavi li. Soti nan 30 dola chak mwa pou li pase a 45 dola chak senmenn ap yon gwo chanjman pou li. Moman pou li soti nan rèv la rive.

Men, gen moman nan lavi, lajan pa gen okenn enpòtans pou sila yo ki gen diyite. Menm pou yon foumi tankou Tina ki kwoke anba talon yon fanm tankou *Marie France*, lajan pa te vle di lapè. Pandan prèske 2 an ki sot pase la yo, Tina bliye si li se te pitit nonk Nòvil. Li aksepte soufri san li pa konn pou ki rezon. Li pa janm leve tèt gade man Polidò pou t a di l anyen ki pa sa. Li ba li tout respè li konnen li merite nan non manman l ak papa li. Tina konsidere 2 moun sa yo kòm moun ki te pi jis ki gen lajan li te ka sonje. Li sonje ak ki respè msye *Sadrack* te trete li, e li chwazi pou li retounen respè sa a bay pitit li. Tina pa ta renmen parèt tankou yon moun ki engra devan okenn lòt moun. Man Polidò pa te merite tout pasyans sa a, li pa t aji ankenn jan ki pou ta fè Tina

panse a tout bagay sa yo. Men, Bondye te gen pwojè li pou Tina. Gen dwa se sèlman konsa pou pwoblèm doulè règ li a te regle. Fò li te pase peripesi sa yo pou li te ka jwenn tretman. Kapab se yo-menm ki pri li te gen pou li peye pou tout sa doktè Polidò ak zanmi li an aksepte fè pou li te ka jwenn swen li te bezwen an. Ann Ayiti, pa te gen lespwa li t ap jwenn tretman. Etazini, pa gen mwayen pou li ta peye pou yon operasyon konsa. Alafen, tout gras Bondye fè li a koute sèlman 60 dola pou anestezi.

Apre tout sa li sot pase la, li jije se sèlman nan peyi li lespri ak kò li ka jwenn yon ti soulajman. Li kòmanse ap reve li-menm k ap soti Dlokò, oubyen Nanfig sot fè lesiv. L anvi manje zaboka ak kasav, li ta manje mayi boukannen, kann ti klouz ak yon pakèt lòt ti bagay lakay. Anyen nan Bostonn pa gen gou nan bouch Tina. Chak swa, lè li poze tèt li sou yon zòrye, se rèv lakay li kòmanse fè. Tina vin pa gen tan pou li dòmi tèlman l ap reve. Kè li kòmanse kontan, li ri chak imaj lakay pase nan tèt li. Dapre pawòl gran moun yo nan dyaspora a; gen 2 gwoup Ayisyen ki pa pran konsèy, premye gwoup la se sila yo ki di yo vle marye, dezyèm gwoup la se sila yo ki di yo vle tounen nan peyi yo.

Li fè ti pwovizyon anbachal pou li ka pote kichòy pou chak frè l ak sè l yo. Li pa bliye nonk nan lis li a. Deside al Ayiti a pa anyen, men se ki rezon li pral bay madanm nan k ap esplike vwayaj la ? Tina anonse *Marie France*, li jwenn nouvèl papa li malad byen mal. L oblije al wè li anvan li mouri, paske yo di li nan yon eta ki grav. Lè manman Tina te mouri Lavale, se ak man Polidò li t ap travay Pòtoprens.

Plan Tina a mache, jan li te prevwa li a. Li gen pèmisyon man Polidò pou l ale vizite papa li ann Ayiti anvan li mouri. Nan ti ekonomi Tina te fè, li jwenn dekwa pou li fè madanm nan achte yon tikè avyon pou li ka ale.

Tina kounye a kòmanse ap prepare vwayaj li aklè. Li soti nan kache. Li rele frè li a, Doli, ki ann Ayiti pou di l li gen pou li vini. Li tou ba li dat l ap antre a.

**20 jiyè 1969**, Tina pran yon taksi devan kay man Polidò a pou mennen l ayewopò *Kennedy*. Li mande moun enfòmasyon sou ki kote pou l ale. Lòt Ayisyen li kontre ayewopò a ede li jwenn direksyon. Tina anbake abò yon avyon *American Airlines* pou Pòtoprens. Lè Tina chita nan avyon an, li santi kè l ap eksploze tèlman li kontan l ap tounen lakay. Li santi se nan paradi li t aprale. Pandan avyon an ap vole, se tout kò l ak tout nanm li k ap vole nan yon lòt dimansyon. Lè avyon an ateri, se youn nan pi bon sansasyon li te ka genyen. Tina santi li tounen moun ankò, li santi lavi tounen nan li yon lòt fwa. Li pa ka tann ki lè pou li soti pou li ka louvri je l ak gagann li men lajè pou li ka respire libète ki nan lè a. Kote l ye anndan ayewopò a, li pran sant fritay, li pran sant mayi boukannen, flè zoranj, fèy melis ak fèy jasmen. Li wè kalmason k ap travèse chimen Nankonpè ki kite tras deyè yo. Li wè pye zoranj dous k ap fleri, li wè sousaflè k ap banboche nan flè yo, papiyon k ap voltije, machann tablèt kole dan, machann akasan di ak siwo, li wè wout Ridore a devan li, li wè l ap travève Anbanandlo pou l monte Lavale, e latriye.

Lè li soti deyò a, li jwenn Doli ap tann li. Se pa frè li a sèlman ki te vin chache li ; Tina gen yon zanmi li ki te vini ansanm ak yon frè pa li tou. Frè sa a se te zanmi Doli. Frè byen ak frè, sè byen ak sè. Tina pa janm sezi konsa, li pa t atann li t ap kontre ak yo ayewopò a. Li panse se kèk lòt moun yo te vin chache. Yo tout di se li-menm yo vin chache. Tina di pa gen nesesite pou 2 machin ak 3 moun vin chache yon moun ki peze 75 liv sèlman. Li di yo se pa nan yon sèkèy li te di l ap vini. Tina te gen bon relasyon ak moun sa yo anvan li te pati kite peyi a. Se te yon gwo sipriz pou li, lè li wè yo apre tout tan sa a. Tina prèske gen 24 mwa depi li te pati ; men, li santi se 24 lanne li sot fè deyò. Li gen tan ap vwayaje tounen al vizite tout tan li te pase nan simityè kay man Polidò a. Lespri Tina ap jwe tolalito ant rèv ak reyalite. Li pa ka kwè tout diferans sa a te ka egziste ant moun k ap viv nan peyi d Ayiti ak sila yo ki lòt bò nan peyi Etazini. L ap mande kòman pou menm moun ki soti Ayiti yo ka chanje vin tounen annimal kou yo rive yon lòt kote. Pandan tout imaj sa yo ap defile nan sèvo l, Doli ba l yon anbrasad. Depi 24 mwa, se premye fwa Tina santi kè li bat. Se premye fwa li santi san ap koule nan venn li. Li touche kò l, li touche figi Doli, li gade li, dlo kouri sot nan je li. Dlo kouri sot nan je tou 2 moun yo, san yo pa di yon mo. Doli pa konn anyen nan lagoni Tina te ye nan 24 mwa ki sot pase a, paske li pa janm te rakonte moun mizè li. Tina te kenbe tout eksperyans li t ap fè yo pou li. Li pa te panse li te nòmal pou li te pataje yo ak lòt moun. Li pote kwa a pou kont li, li pa te vle mete li sou do tout fanmi l yo. Li pote l ak fòs jis li rive

sou tèt mòn kalvè, **20 jiyè 1969.** Tina konsidere dat sa a tankou yon lòt anivèsè pou li.

# Tina jwenn ak lanmou

Doli ankouraje Tina ale kay zanmi li an anvan, konsa y a gen tan pale, epi, l a ale chache li pi ta. Se sa ki te fèt. Tina ale ansanm ak *Ginette* lakay li ak *Gaspard.* Nan apremidi, Doli vin chache Tina. Li te pran Tina 2 senmenn anvan pou li te tounen al rann *Ginette* yon ti vizit ankò, li t al di yo mèsi pou akèy la. Li te pase yon bon ti tan ak yo, li ede li fè manje, yo bay blag, yo pale de tout tan yo fè yo pa te wè a ak ki sa ki nan pwogram yo. Sa fè lontan Tina pa jwenn sa, li pwofite chak moman sa yo ak enpòtans yo genyen pou li. Se sèl li-menm ki konn jan li savaloure tan l ap pase ak *Ginette* la. Li asosye chak sikonstans sa yo ak yon eksperyans li te fè nan 24 mwa ki sot pase yo. Li swete li te ka efase tout eksperyans sa yo pou li te ka ranplase yo pa sa l ap viv la a kounye a ; men, li pa te posib. Otan moman kounye yo enpòtan pou nou ak pou lavi nou, se otan move eksperyans nou te fè yè yo gen enpòtans. Tina konnen li p ap janm ka efase souvni sa yo, ke yo te bon, ke yo te move.

Li konsidere yo kòm volonte Bondye nan lavi li. Li pa janm retire tèt li anfas Bondye, li pa janm panse Bondye te bandonnen li nan tout sa li te ye. Li sipòte tout doulè l yo ak kouraj. Li konnen sa pa te ka rete konsa. Li konnen se pa pou sa li te travay, sa te ba li kouraj pou li te vanse sou chimen an.

*Ginette* pa te pèdi tan, li enfòme Tina li gen kichòy pou di li anvan l ale. Nan tèt Tina, li panse se nan... maryaj *Gaspard* l ap envite li. Tout lòt frè ak sè yo te gen

tan marye. Li do chwazi li pou marenn maryaj la. Sa pa te fè Tina ni cho, ni frèt paske li pa t ankò konekte nèt ak reyalite lakay. Tina kontinye ap vwayaje ant rèv ak reyalite. Sanzatann, nan mitan yon konvèsasyon dlo konn kouri nan je li chak yon mo osnon yon sitiyasyon mennen li tounen ka man Polidò. Ta sanble madanm nan te pran bon nanm Tina. *Ginette* reyalize Tina genlè pa gen twòp enterè nan sa li te vle di li a. L ap mande l, èske li konnen de ki sa li bezwen pale ak li. *Ginette* tounen sou keksyon an ak li. Finalman, Tina retounen ann Ayiti nan lespri li pou l mande li :

- *Gaspard* pral marye ?
- Non, *Gaspard* pa ka marye chè, li pa gen mennaj.
- Pa jwe non machè, kòman *Gaspard* ta fè pa gen mennaj ? Bèl jenn gason pòtan sa a!
- Non, li pa genyen, e li di mwen si pou li marye, se ak ou l ap fè sa.
- Pa jwe non pitit, tèt ou pa byen, kote mwen ka panse a bagay konsa ? Maryaj ! Ou fou ! Mwen poko pre pou bagay konsa pitit, sa ki nan tèt mwen pa nan pye mwen. Ni *Gaspard*, ni ou-menm pa konn sa mwen t ap regle Etazini pandan tout tan sa yo. Nou pa ka panse mwen ka vle marye, sa ki di nou mwen pa kite mennaj osnon mari ak pitit lòtbò ?
- Si w te genyen, nou t ap tande pawòl la. Gade non, se pa jodi a youn konn lòt. Nou tout se majè, reflechi sou sa mwen di w la tande machè.

Se te tankou yon kout dlo frèt *Ginette* te bay Tina. Dènye fwa Tina te tande mo renmen ak mennaj ki te vle

di kichòy pou li, se lè li te lekòl ka man Poyo, *Willy Loiseau* te konn voye ti biyè ba li. Sa pa te vle di anyen pou li e jouk kounye a koze konsa pa janm pase nan tèt li. Li te gen yon mennaj lè li t ap travay nan otèl *La Ferme*, men, renmen sa a pa te dire lontan. Pou kantite bagay ki nan tèt Tina, foli lanmou poko pran li. Se dènye lwa ki pou ta danse nan tèt li apre sa li sot pran aletranje. Tina pa menm panse li gen ase lanmou ki rete nan li pou tèt li, alewè pou li ta jwenn pou li pataje ak yon jenn gason.

Tina pou yon moman swete li te evite tout kontak ak *Ginette* ak *Gaspard.* Yo santi Tina pa t ankò twò alèz ak reyalite li t ap viv la. Yo envite Doli pou vin pase yon apremidi ak yo ansanm ak Tina. Tina ankouraje Doli ale ; men, li di li pa fin santi li twò byen. Men, se pa te vre, se pito paske li malalèz ak lide *Gaspard* renmen li an. Malalèz ak kò pa bon an, an reyalite pa te lòt bagay ke kapris demwazèl. Kè Tina t ap bat fò, li vrèman pa t ankò pre pou bagay konsa. Li plis te bezwen yon repo pou lespri li. Men tou, li sonje pawòl ki di : sa Bondje sere pou ou, lavalas pa ka pote l ale, okontrè l ap pote li vin lage devan papòt lakay ou. Menm kote a, kè Tina te kòmanse ap jwe jwèt rat ak soutit, kapris fè li pa te swete pou je li t al tonbe nan je *Gaspard.* San *Ginette* pa pase nan 10 chimen li di Doli rezon ki fè l envite li vin manje ak yo a.

Tankou si Tina te yon ti moun toujou, Doli pa menm mande li opinyon l, li aksepte. Li konn moun yo depi lontan, *Gaspard* se zanmi li, li konn antre l, li konn soti li. Pa gen ankenn rezon apre jalouzi pou li pa ta

ankouraje zafè a. Doli te konn tout bagay deja, se ak li *Gaspard* te pale sa anvan. Tout ale vini, mete *Ginette* nan koze a, se diplomasi mesye yo t ap fè. Doli pa ka jalou paske li konside *Gaspard* kòm frè li deja. Lè Doli antre lakay li, men ki jan sa te pase. L enfòme Tina entansyon *Gaspard,* pou li ta marye ak li. Tina mande li sa l di. Doli di li dakò.

- Kòman w di w dakò a Doli, m te di w mwen dakò ? Ou pa menm mande m opinyon mwen, ou di w dakò ? Sanble se ou ki pral marye ak *Gaspard* ebyen !

Anvan lontan, pawòl ale, pawòl vini, Tina renmen ofisyèlman ak *Gaspard.* Mesye dam yo desann Lavale al fè lademann. Se pa de kontan nonk te kontan pou Tina. Li rasanble tout fanmi an pou yo selebre nouvèl la. Anvan moun yo deplase, *Gaspard* di li pa gen tan pou li fè jwèt renmen, li vle marye tou suit.

Tina te kenbe kontak ak man *Richard,* pwofesè anglè a. Li ekri li pou enfòme l li pral marye. Man *Richard* kouri al montre man Polidò lèt Tina ekri li a. Man Polidò ta vle kwè lèt la se li-menm Tina te vle voye li bay. Li pa wè ki rapò ki te ka genyen ant man *Richard* ak Tina. Tina ak *Gaspard* marye nan yon ti tan tou kout.

Jou Tina ap soti nan lindemyèl la, li te pran yon taksi pou li tounen lakay li ansanm ak *Gaspard.* Nan menm taksi sa a, li rankontre ak *Willy Loiseau.* Depi li te kite lekòl kay madan Poyo a, se premye fwa li kwaze ak li. Tina chita nan mitan *Willy* ak *Gaspard.* Li reyalize se marye Tina sot marye, li soukwe tèt li tèlman li sezi. Li desann taksi a ak degoutans, li pa sanble li te rive kote li t

aprale a. *Willy* te lage tankou yon juiferan ap reve pou yon jou pou li ta kwaze ak Tina ankò ; men se pa te nan kondisyon sa a. Nan figi li, Tina li pi gwo desepsyon ki te ka genyen nan lavi yon moun. Chak li panse a moun ki te vin chache l ayewopò a, li panse a simityè kay man Polidò a. Li kite mepri, awogans ak eksplwatasyon pou li vin jwenn renmen, lanmou, atansyon ak rèv... Li bay *Gaspard* lespwa ; men, li detui rèv *Willy Loiseau* ap karese depi lè li te gen 17 an. Tina pa ka kwè nan ti tan sa a, tout bagay sa yo ka gen tan pase.

Tina voye foto maryaj la bay man *Richard.* Chak sa Tina voye ba li, l al pataje ak man Polidò. Chak ti detay man Polidò jwenn sou Tina, se tankou yon kout kouto li pran. Li kòmanse ap reyalize ki kantite mal li te fè Tina, remò ap manje konsyans li. Jou ale jou vini, Tina pa pale kilè l ap tounen vin jwenn li. Siklòn kòmanse ap ravaje lespri madanm nan, li pa ka konprann ki sa li te fè l ap peye. Tina pa rele, Tina pa ekri, ki vle di Tina p ap tounen. Plis ke 2 mwa gen tan pase, depi Tina ale Ayiti. Lespwa pou li tounen kòmanse ap efase.

Lè man Polidò gade jan li te aji ak Tina, li wè tout mal li te fè li. Kounye a l ap konsidere tout mal li te fè tèt li. Sèl sa li te gen pou li fè, se te montre Tina se yon moun li ye, trete l ak byenveyans. Montre yon ti apresyasyon pou sa li t ap fè yo te ka chanje relasyon l ak Tina. Pandan li gen tout pwoblèm sa yo, Tina jwenn lapè ak tèt li, ak tout sa k ap pase bò kote li. L ap fè efò pou l avanse kite tout souvni 2 an li pase nan move kondisyon kay man Polidò a dèyè. Salè li pa janm te touche a pa di l anyen. Move mès ak pawòl piman bouk ki te soti nan

bouch madanm nan pa di l anyen ankò. Kantite travay madanm nan te kontinye ap mete sou do li pa te di l anyen. Eksperyans ki plis make li :

- Se traka madanm nan te ba li pou li te jwenn tretman pou maladi li a.
- Se prezans madanm nan nan lopital la ak ti bwat chokola a kenbe nan men li.
- Se jan madanm nan te bandonnen li nan simityè a apre operasyon an san li pa t ankò mouri.
- Se mechanste madanm nan montre li, lè li te deside pou li t aprann li ak pale anglè.

Tina pa janm ka efase imaj madanm nan ki kanpe devan li lopital la ak bwat chokola a nan men li. Gen anpil jan yon moun ka touye you lòt. Aksyon sa yo kite gou lanmò nan bouch Tina. Li swete li te ka bliye yo, men li pa fasil. Si lavi li gen sans jodi a, si li gen gou, se gras a eksperyans sa yo. Li pa kondane madan Polidò pou sa li te fè l yo. Li konsidere tout bagay rive pou yon rezon. Se konsa pou li te aprann lavi. Se konsa pou li te konn lavi.

Tina fin jwi maryaj la, li fè plan ansanm ak *Gaspard* pou li retounen Etazini vin chache lavi. Fwa sa a, li deside volan an se men li l ap ye. Pa gen moun k ap vin dirije l ankò. Li pran desizyon pou se li-menm ki dirije bato a kote li vle ale kounye a. *Gaspard* te gen fanmi li ki te abite Bouklin, se lakay yo Tina ap desann toujou annatandan li òganize li. Kou li fin enstale li Nouyòk, li kòmanse jwenn sekirite sosyal ak moral ; li tabli kontak ak man Polidò pou enfòme l li tounen nan peyi a.

-Ki lè w ap vin jwenn nou Bostonn?

Madan Polidò te gen espwa toujou. Tina te frèt ak li pase yon kola 15. Li di l, li p ap vin Bostonn. Li tou pwofite mande li pou li voye bagay li yo pou li.

Nan zòn kote Tina abite Bouklin nan, li kontre ak yon ansyen kondisip li lè li te lekòl kay mè sen Pòl yo Ridore. Yo toujou vizite youn lòt chak yo kapab. Yon jou, pandan Tina te lakay zanmi an, telefòn li sonnen. Konvèsasyon an t ap devlope, Tina santi se ak yon moun yo tou 2 genlè konnen l ap pale. Zanmi an di moun l ap pale a, l ap fè li pale ak Tina. Tina pa renmen sipriz, li mande li pou l di ki moun anvan li pase l telefòn nan. Li di li se matmwazèl *Dieudonne.* Tina refize pale ak li. Tout souvni baton ak imilyasyon li te pran nan men matmwazèl sa a parèt devan je li tankou si se yè li te nan klas la. Anpil tan te gen tan pase ant lè Tina te nan klas 2 ak lè li vin rankontre ak kondisip sa a. Enpak li te fè sou ti moun Tina te ye a pa efase. Abi Tina soufri anba men man Polidò fè li pa vle gade dèyè nan direksyon sa yo ankò.

Se menm zanmi sa a ki pral ede Tina fè demach pou li ka voye chache *Gaspard.* Tina te gen tan voye foto maryaj la bay man Polidò ak man *Richard.* Lè *Gaspard* antre, Tina anonse man Polidò sa. Nan yon dènye kou entelijan, man Polidò eseye di Tina se Bostonn pou li vin abite ak *Gaspard,* l ap ka ede li jwenn travay pou li. Tina fè li konnen *Gaspard* gen tan ap travay deja.

Malgre tout sa ki te pase, Tina kenbe kontak ak tout moun li te konnen osnon li te rankontre sou chimen li. Li pa pran pyès moun pou ènmi li. Pa gen rezon pou li ta

kenbe kontak ak man Polidò apre tout sa li te fè li ; men, li fè li kan menm paske li santi se sa kè li te mande pou li fè.

Maryaj Tina ak *Gaspard* te ba l repo lespri li gen lontan li t ap chache a. Prezans *Gaspard* bò kote l nan lavi a se te yon souf. Pa gen yon lòt moun ki t ap pi byen konprann li pase *Gaspard*. Yo atake lavi a jan li te ye nan Nouyòk. Bondye beni maryaj yo ak 2 ti moun, yon fi, yon gason.

## Repantans ak Trajedi

Man Polidò pa t ankò reyalize li pèdi Tina pou tout bon. Nan tèt li, Tina pa ka kite li, Tina se posesyon l li ye. Li p ap vann Tina, ni li p ap prete lòt moun li. Li panse li te gen dwa lavi ak lanmò sou li, li bliye nan ki tan li t ap viv. Li te anvi desann lakomin pou li wè si pa gen ansèy ki anonse yo kaptire Tina ki sove sou bitasyon kote li te ye a. Li pa wè anyen sanble ak imaj ki nan tèt li a. Li li tout jounal, li pa jwenn ankenn anons sou esklav ki pèdi osnon yo arete. Li li kolòn ki anonse sa ki gen pou vann, li pa jwenn Tina.

Se apre tout demach sa yo, li reyalize Tina pa t yon esklav. Li pa te zouti li te panse a. Li reyalize Tina se te yon zanj papa l ak manman li te voye pou sove li ak ti moun li yo. Li reyalize, pa gen yon lòt moun ki ka ranplase Tina nan lavi li ak nan lavi ti moun li yo. Madan Polidò kòmanse soufri. Konsyans li kòmanse ap repwoche li tout abi li te fè Tina yo. L ap panse a tout jan li te konn trete Tina ak lòt moun ki konn travay ak li lè li te ann Ayiti. Li sonje Zuma.

Je li louvri sou Tina ki nan sousòl la apre operasyon an. L ap panse a jan li te inyore prezans li ak soufrans li yo. Pandan Tina ap jwi bonte lavi, madanm nan nan yon soufrans ki te san parèy Bostonn. Li kriye san, li kriye san rete, li pa gen yon moun li ka di poukisa l ap kriye, ni li pa gen yon moun ki pou mande l sa tou. Li desann al nan chanm Tina a, tankou yon esklav k ap desann anbalakal yon negriye. Li pase tout yon jounen kouche sou ti

kabann nan. Li tande vwa Tina k ap fredonnen lavi, k ap fredonnen mizè nan tout kwen chanm nan. Tina pa janm te sispann fredonnen ti chante sè *Rose* la :

Retire-toi,
ale satan
Aba tout lwa,
tout vye ougan
Nou pa pè w
N ap pilonnen w
Sen Michèl avèk nou...

Nan moman ki pi difisil yo, san li pa rann li kont, se chante sa a ki vin nan tèt li. Man Polidò tande vwa Tina k ap fredonnen chante a jan li te toujou konn fè li. Premye fwa lavi te louvri devan Tina pou li te ka wè paradi, se chante sa a ki te louvri li. Tina prete mi yo vwa li, t a sanble yo te gen zòrèy pou yo te koute li. Pou kont li, madanm nan reyalize espas la sanble ak yon simityè. Li ta renmen fredonnen yon chante tou, men li pa gen youn li konnen ki apwopriye. Li tande mi yo ki prete vwa Tina pou yo chante chante li a. Li tande aparèy chofay la k ap wonfle, k ap soufle, li swete li te ka fredonnen sa l ap tande a. Li swete li te ka bouche zòrèy li pou li pa te tande vwa Tina ; men, li reyalize se nan fon konsyans li vwa a te ye. Kèlkeswa sa li fè, kèlkeswa kote li ale, vwa Tina ap rete pi bon melodi li te ka tande. Li wè pousyè ki pa janm souye depi Tina ale a. Li wè Tina ki soti lopital la k ap desann eskalye a vin nan simityè li te kite pou li a. Li wè dlo k ap koule nan yon fant nan mi an san pa gen nèj, san lapli p ap tonbe. Li santi se nan je Tina dlo a t ap koule. L ap mande ki kantite kriye Tina te kriye, ki

kantite doulè li kite nan ti chanm sa a. Ki kantite mizèrere ki te fòse Tina retounen Ayiti ? Li te pran Tina 24 mwa pou li te viv eksperyans sa yo ; men li-menm, l ap eseye li pou yon jounen, li pa kapab. Nan mi yo, tout kote li vire je l, li wè soufrans, abi, degoutans, doulè, egoyis, mepri ak mechanste li te fè Tina yo. Menm kote a, yon ti dòmi pase nan je li, yon rèv pase men pran li. Li wè Tina ki tounen vin mande li sa l ap chache nan chanm li an. Li vini pou li kouri kite chanm nan bay Tina; li pa te swete pou Tina te vin jwenn li sou ti kabann sa a. Men, li pa te ka leve tèlman kòl te lou. Man Polidò te ansent, li te prèske akouche... se kounye a li bezwen Tina pou tout bon vre. O ! li rale yon souf, lè li sote li wè se nan yon rèv li ye. Konplèks ak prejije kranponnen nanm madanm nan.

Man Polidò ta renmen repare tout mal li te fè Tina yo. Li ta renmen mande li padon, di li jan l regrèt li pa te trete l ak plis imanite. Li ta renmen peye li tout kòb li dwe l yo. Li ta renmen bay Tina yon anbrasad tèt anba, yon fason pou kè li ta kole ak kè pa Tina. Li ta renmen santi kè Tina k ap bat. Li ta renmen di l mèsi, mande li padon. Men, li pa gen fòs pou sa, li pa gen kouraj. Ogèy pa t ap ba li chans tou. Nou se Ayisyen, yo pa montre nou pou nou padonnen tèt nou. Se sa ki fè li difisil pou nou padonnen lòt moun ? Menm lè n antò, ògèy bouche je nou, kè nou ak konsyans nou. Lespri nou mal pou jwenn repo, nanm nou mal pou jwenn lapè. Tout sa konplike lavi nou ak egzistans nou.

Gen yon tan, moun ki te konn panse ak ekri nan pèp sivilize yo te wè nou tankou dechè lanati ak yon wont

pou limanite. Ak konsyans yo, yo admèt britalite, imilyasyon, inyorans, prejije, mechanste ak tèrè te rann nou fèb. Yo konnen apre yo te fin pase nou nan moul sa a, ki krake tout ti zo nan kò nou, nan nanm nou ak mwèl tèt nou, li t ap pran anpil tan anvan pou nou ta vin tounen moun ankò. Yo kanpe sou tèt yon piramid ki pa twò lwen rivyè Nil lan nan peyi Ejip, pou yo deklare kontinan Afriken an pa gen vejetasyon. Yo te di pa gen sivilizasyon ki ka devlope pami moun tankou nou yo kit se ann Afrik kit se ann Ayiti. Ki diferans ki genyen ant konpòtman man Polidò ak moun sa yo ? Doktè Polidò te fin fè sa Bondye te mete li sou chimen Tina pou li te fè a. Li pa janm te dakò ak jan madanm li te trete moun.

Malgre tout sa *Marie France* te fè Tina ; li te kwè Tina se propriyete l li ye. Li p ap kite lòt moun vin antre nan lavi li ak nan chanm kote li dòmi. Li pa janm te pèdi lespwa nèt. Men, apre yon tan pase, li pran nouvèl Tina, li tande l marye. Li aprann li retounen Etazini, li pa vin lakay li, se te yon gwo desepsyon pou li. Desepsyon sa a t apral fè li fè yon depresyon ki t ap afekte moral li, konsyans li ak fizik li.

Konsyans li pa janm ka jwenn lapè. Li eseye kondane Tina pi plis li te kapab; men, alafen li toujou reyalize se li-menm ki te pwoblèm nan. Li pale ak Tina nan telefòn nan lespwa yon jou l a di l ap tounen vin jwenn li. Madanm nan menm priye pou lavi di ta frape Tina pou fòse li chanje lide. Men, sa pa janm te pase nan tèt Tina. Lavi a te gen yon lòt koulè pou li depi apre li te fin marye ak *Gaspard*. Youn te reprezante lespwa pou lòt la, lavi youn te jwenn sans nan lavi lòt la. Yo pa te gen

kòb, yo pa te gen byen ; men yo te gen youn lòt. Yo te gen zòrèy pou youn te koute vwa lòt. Yo te gen rekonesans pou yo te apresye favè Bondye te fè yo. Li te sere *Gaspard* pou Tina, nan yon lavalas li t al lage Tina nan papòt kay *Gaspard*. Tina te jwenn yon vwa ki pou te fredonnen chante a ak li. Yo te konprann ki jan pou youn te renmen lòt nan bon ak nan move moman. Yo batay ak move lavi san yo pa janm dekouraje. Youn sipòte lòt, youn ofri lòt la zèpòl li pou l apiye lè l anvi kriye.

Soti nan siklòn, pase pa vòlkan pou nou tonbe nan trableman tè ; madan Polidò deklare li fatige ak absans Tina. Li eseye jwenn lapè pou lespri li ak konsyans li ; men, sa pa te mache. L eseye mande Bondye padon, men, li pa te ka tande, ni konprann vwa Bondye. L eseye repanti ; men, li pa te konn ki sa repanti ye. Li kòmanse aprann fè tout sa yon fanm, yon manman ta dwe fè nan yon kay. L eseye pase tan ak ti moun li yo, l eseye viv tankou yon moun nòmal; men, ki sa yon moun nòmal ye?

Li mande paran l yo pou ta jwenn yon lòt moun pou li. Men, pa gen yon moun nan antouraj msye ak man *Sadrack* ki te reponn a deskripsyon moun l ap chache a. Pa gen youn ki te sanble ak Tina. Pa gen youn nan sa yo jwenn yo ki te aksepte vin travay ak man Polidò tou. Anpil ladan yo te konn Tina. Yo di si Tina pa rete travay ak li, pa gen lòt moun k ap kapab. Responsablite, desepsyon mele ak depresyon mennen madanm nan tou pre foli. Li vin depann de grenn kalman pou li ka viv. Nan goumen pou elimine estrès lavi a, li vin depann de

grenn sa yo pi plis chak jou. Li te oblije ogmante dòz la pou kont li detanzantan. Rive yon pwen, man Polidò pèdi kontwòl sa li t ap fè. Li travay twòp nan kay la, konsyans li ap repwoche l, doulè l ap ogmante. Li fè plis efò pou li viv ak pou li ta renmen lavi ; men, li te gen tan twò ta. Yon jou, pou li kalme estrès li, li te pran yon kantite grenn ki te twòp pou li. Se konsa, avèk anpil tristès, *Marie France*, pitit fi msye *Sadrack* la ki te marye ak doktè Polidò touye tèt li.

# Tina

Tina vin Pòtoprens ak sè *Rose,* se sèl jan pou li ta rive Pòtoprens ak pou lavi li ta ale nan direksyon l ale a. Malgre tout sa nou di sou sistèm nan ak ipokrizi ki ladan li kont pitit peyizan, se gras a li Tina chape kite dezespwa ki te ka ap miyonnen jenn fanm andeyò epòk la. Menm lè Tina te rive fè sètifika, li pa te gen okenn kote li t ap ka ale ni Jakmèl, ni Pòtoprens. Li pa te gen kay yon moun Pòtoprens li t ap ka desann pou vin kontinye etid li. Gen chans pou se nan yon kwen li t al chita menm jan ak anpil lòt jenn fi epòk li a. Jan nou pale de ipokrizi frè, pè ak mè yo, se pa pou nou ka kritike yo ; men, se pito nan lespwa nou-menm n a ka konprann reyalite yè ak jodi a nan sa k ap fèt. Anpil nan nou se pwodui enstitisyon sa yo nou ye, se ak anpil fyète nou pale de yo. Nou dwe yo tout respè ak rekonesans nou. Sa pa vle di pou nou fèmen je nou lè nou wè y ap fè ti frè nou ak ti sè nou yo abi. Nou kontan jwenn opòtinite sa a ki pase depi lontan nan lanne 50-60 yo pou montre tou se pa woulib n ap pran sou yon ka osnon yon moun nou konnen. Nou pa panse a yon ti moun an patikilye nou konnen ki nan sitiyasyon an. Nou panse a tout ti moun ki te pase ladan l osnon ki ladan li jounen jodi a ; men sitou a sila k ap gen pou vin ladan li.

Se devwa nou chak antan ke sitwayen k ap reflechi pou nou mete devan sosyete a tout sa nou ka jwenn ki merite atansyon osnon nou panse ki merite chanje. Solisyon pwoblèm nou ka idantifye yo pa nan men yon

moun, ni yon gwoup moun ; men, yo nan men nou tout. Si nou ka chita pou nou koute ak kritike sa ki pa bon san nou pa blese youn lòt ; n ap ka mache ak viv ak konsyans nou pwòp.

Nou konte sou frè, pè, mè, ougan, lidè, paran, pastè ak tout moun ki se edikatè pou wè si pa gen kichòy yo ka fè pi byen pou amelyore ekzistans ti moun nou yo nan trete yo ak plis respè ak diyite kèlkeswa kote yo soti. Si yo aksepte rekonèt sa ki pa bon nan sitiyasyon sa a, gen chans pou n avanse ansanm sou chimen an. Sa pa vle di nou pa pral dekouvri lòt pwoblèm ki mande konsiderasyon. Si nou kontinye inyore mal nou fè lòt moun osnon mal lòt moun fè nou, nou kondane pou nou kontinye soufri osnon pou nou kontinye blese moun san rete. Lè n idantifye kichòy ki pa bon, ke otè zak sa a blan, ke li nwa, nou pa dwe pè afwonte moun sa a ak verite a. Nou ka toujou kritike pou nou ka konstui. Depi lide nou se pa pou n eseye blese ak detui moun ki anfas nou an, kritik la ap soti san pwoblèm. Sonje sè *Rose* pa t yon blan.

Yon lòt bò, an n obsève pwobèm sante Tina te vin genyen an. Se yon pwoblèm ki te kòmanse depi ann Ayiti. Li te gen tan al konsilte plizyè doktè ; men, yo pa te janm wè anyen yo te ka fè pou li. Yo pa janm te sispann preskri li grenn. Rive yon pwen, li te sispann bwè yo. Pou Tina te jwenn tretman, gen dwa se chimen sa a Bondye te chwazi pou li. Pa gen garanti li t ap janm ka peye pou yon operasyon konsa. Lè nou gen doktè ki kanpe pandan 8 èd tan nan yon sal operasyon, nou ka imajine ki kantite konplikasyion ki te genyen nan ka Tina

a. Tout peripesi li pase anba men man Polidò yo gen dwa se pri li te gen pou li te peye pou li te ka jwenn favè sa a nan men Bondye. Apre operasyon an, Tina mande doktè a konbyen kòb li dwe li, kòmsi li t ap ka peye li. Doktè a di l, li pa dwe l anyen, se sèlman anestezi a li gen pou li peye. Tout se gras Bondye fè Tina. Jouk kounye a, li vivan e istwa sa yo rete byen vivan nan lespri li. Tout sa se prèv Tina pa engra, li sonje moun ki fè byen ak li.

Pou Tina antre Etazini nan kondisyon l antre a fò li ta pase pa chimen nou wè yo. Non sèlman sa, li antre ak tout rezidans li, ki vle di gen men Providans lan nan tout sa ki rive l yo.

Yon jou nan lanne 1972, Tina kontre ak yon matant doktè Polidò nan yon estasyon tren Bouklin. Se li-menm ki di Tina ki jan *Marie France* te mouri. Tina te santi li koupab, li dekontwole, li pa te ka kwè sa madanm nan di li a. Li pa janm te kwè li te gen tout enpòtans sa a nan lavi madan Polidò. Madanm nan pa janm te montre li, li enpòtan tou. Nouvèl lanmò *Marie France* te nan tout jounal Pòtoprens. DKW (Dampf-Kraft-Wagen) t ap mache simen latèrè ak tristès nan lakou tout ti koridò lakay. Moun t ap tonbe pa dizèn, pa santèn chak jou anba men polis gouvènman an, pa gen yon jounal ki te jwenn lank pou enprime nouvèl lanmò sa yo. Men, lanmò *Marie France* lan te sou kouvèti depi se jounal nan peyi a.

Lanmò sa a se te yon delivrans pou nanm li ak konsyans li. Sanble se te yon delivrans pou doktè Polidò tou, li pa janm te di yon mo. Li t ap soufri an silans. Li te gen bon kè, sa pa vle di li te onèt pase sa ak fanmi li. Doktè Polidò te gen tou nan manch, men...

Apre yon mwa lanmò madanm nan, doktè Polidò te gen tan devan lotèl ak yon lòt fi ap resevwa benediksyon sakreman maryaj ankò. Absans Tina ka te peze anpil sou konsyans madan Polidò. Li ka te modi Tina anvan li te mouri ; men, Bondye benyen l ak benediksyon. Si man Polidò te lou sou konsyans Tina, sanble li te pi lou toujou sou konsyans mari li. Doktè Polidò fè efò pou li te ka efase memwa manman 5 ti moun li yo pi vit li te kapab.

Lanmò madan Polidò te boulvèse msye *Sadrack* anpil. Li reflechi sou ki sa li te ka fè pou li te anpeche trajedi sa a rive. Pa gen kòb li pa t ap peye pou frennen li; men byen vit li reyalize lajan... pa ka achte byennèt! Li te konn vin vizite ti pitit pitit li yo, li te konn wè Tina ; men, li pa janm te konnen jan *Marie France* t ap maltrete li. Nou rete kwè, li pa t ap aksepte pou Tina te fè tout tan sa a ap lagoni tankou yon foumi anba talon pye *Marie France.*

**Tina, lagoni yon foumi se yon kolaborasyon ant:**

*Evette Nau Laurenceau (Tina)*

Ak

*François Nau (Ti Jan)*

# Sa Ki Nan Liv La

Entwodiksyon ........ 3
Mèsi ........ 7
Yon paj istwa fanmi Nau nan peyi d Ayiti ........ 11
Yon fanmi danti ........ 21
Yon rankont espesyal ........ 29
Tina gen laj pou l ale lekòl ........ 37
Pòtoprens se rèv tout ti moun andeyò ........ 45
Ipokrizi politisyen ak peyizan yo ........ 53
Ipokrizi sosyete a ak pitit peyizan yo ........ 57
Bondye tande lapriyè Tina ........ 71
Pitit peyizan pa ti kabrit ........ 77
Tina retounen Pòtoprens ........ 85
Tina jwenn yon bon travay ........ 91
Tina gen lafwa ........ 97
Tina jwenn travay nan otèl "La Ferme" ........ 101
Esklav yo ak kolon yo se dechè esklavaj ........ 111
Lavi konplekse nou ........ 119
Lagoni an kòmanse ........ 125
Yon metye nòb ........ 131
Konsyans moral ak pwofesyonèl ........ 141
Yon move zanj ........ 147
Lagonni yon foumi ........ 153



Mse yon jenn peyizàn ki soti nan zòn Lavale Jakmèl. Moun ki responsab lekòl katolik yo nan zòn nan te toujou ap chache ti moun ki fò, entelijan ak endepandan pou transfere nan lekòl lavil yo. Paran ti moun sa yo pa gen pou yo peye pou edikasyon yo; men, lè lekòl lage, yo konn fè anpil ladan yo tounen restavèk.

Mwen kite Lavale ansanm ak sè Rose pou n ale Vèrèt. Sè Rose pwofite pase Pòtoprens kote l kontre ak fanmi l yo anvan n ale. Granm maten, madan Dartiguenave ki se sè sè Rose te kouri vin rann nou yon ti vizit kay mè yo sou Bèlè. "Ti demwazèl sa a twò bèl pou m kite w ale Vèrèt ak li al bay lougawou manje." Se ak pawòl sa yo madan Dartiguenave te rive konvenk sè Rose pou li pa t ale ak mwen Vèrèt. Se konsa sè Rose te tou pase m bay madan Dartiguenave tankou yon ti kabrit, san konsantman paran m yo.

Mwen vin gran, nan chache lavi, m pran travay kay moun pou m okipe ti moun. Apre sa, m jwenn yon travay kòm sipèvizè nan yon gwo otèl Pòtoprens. Msye Sadrack ki se mèt otèl la te yon gwo diplomat. Nan lanne 1967, li te voye m Bostonn pou m te vin ede yon pitit fi li, madan Polidò, ak 4 ti moun li yo. Men, madan Polidò te prepare l pou l fè m tounen yon esklav. Malchans pou li, nan entèvyou pou rezidans lan, konsil la montre m lèt li te voye pou sipòte dosye m nan. M te tou wè konbyen kòb li te di l ap peye mwen. Byenke m di madan Polidò sa, li peye m 16% sèlman nan lajan li te di nan lèt la. Malgre sa, li kenbe m tankou yon prizonye nan kay la kote m pase prèske 2 an nan yon lagoni...

M gen 74 an kounye a, se yon plezi pou m rakonte eksperyans lavi mwen espesyalman lagoni mwen kay madan Polidò nan Bostonn.

Evette Nau Laurenceau



ISBN-13: 978-0-9899978-9-8
ISBN-10: 0-9899978-9-8
90000
9 780989 997898


JEBCA Editions